# DE SWARTE KAT.

Blyspil mei sang yn fjouwer Bidriuwen

FEN

T. VELSTRA.



LJOUWERT,
R. VAN DER VELDE.
1899.

# In lyts wirdtsje foarôf.

---

*Dit stik makke ik yn 't lêst fen 1896, mar liet it lizze ta oan it neijier fen 1898, en joech it do oan it Ljouwter Toanielselskip, dat it dy winters twa kear to Ljouwert, en ienkear to Hjearrenfean opfierde.*

*Howol de tiidgeast yn 't lêst wol net sa folle foroare is, kin der hjir en der dochs noch wol ris hwet yn foar komme, hwerby men bitinke moat, dat it yn '96 skreaun is.*

„BAENS-EIN", 1899.

T. VELSTRA.

# PERSOANEN.

GEALE, hospes.
YMKJE, syn wiif.
ANKE, syn dochter.
WALLE, notaris.
MATSEN, rintenierske.
GERMEN, wennet by Matsen yn.
GEESKE, faem by Matsen.
LUTSKE, spylfaem fen Geeske.
BERBER, nift fen Matsen, kaertlidster.
KEI, slachter.
VAN SNORREN, polysje.

*(De rol fen Matsen en dy fen Berber wirde troch de selde persoan forteand.)*

**It earste en twade Bidriuw spilet yn it hûs fen Matsen.**
**It tredde Bidriuw yn de herberch fen Geale.**
**It fjirde Bidriuw yn de tún by de herberch fen Geale.**

# DE SWARTE KAT.

## Earste Bidriuw.

---

It toaniel is in tige deftige keamer. In roune tafel midden oer de flier, hwer twa gewoane stoellen, en ien greate briedstoel mei in kjessen der op, om hinne steane. Op ien fen dy gewoane stoelen leit in opstoppe swarte kat. Fjirder is de keamer hwet freamd en bûnt oppronke.

---

### EARSTE TOANIEL.

GEESKE, (*stoffet ien en oar hwet ôf, en sjongt*).



Wask - je, stri - ke, pût - se, feij - e, Him' - lje,



skûr - je is myn sin, Al sok wirk scil



'k nea oer klei - je, Hwent ik hâld fen sil - ver-



skjin, Hwent ik hâld fen sil - ver - skjin,



Hwent ik hâld fen sil - ver - skjin.

Blinke moat it, skynt de sinne
't Stof út eltse hoek en naed,
Lekker rûke om ús hinne,
Sjuch, dat is alhiel myn aerd.

Sjea sa, nou is hjir alles wer aerdich yn 't kreaze; dit kjessen noch hwet opskodsje, en de âlde kin mar komme. De kat op syn gewoan plak neist de frou, en disse stoel for Germen.

Germen, út syn eigen aerd oars sa'n aerdige goede jonge, dy 't ik o sa graech lije mei, en dy 't my sims ek o sa smûk en smout oankrûpe kin, mar dy freamd en núver makke wirdt troch dy âlde Matsen. Leare scil de jonge, sei hja, leare is de mode en tsjin alle sin en wollen oan, moast hy oan de stúdsje, en die er it net, hy scoe licht in great erfskip forspylje, hwent de âlde is sinnich en moat er tige by sitte, nei 't men seit. Mar freamd, hwet is it minske freamd.

---

## TWADE TOANIEL.

GEESKE *en* MATSEN.

MATSEN, (*komt op*).

Ho fier biste, Geeske?

GEESKE.

Alles yn oarder, frou. Jy kinne mar rêstich en fredich sitten gean.

MATSEN, (*wyls hja sitten giet.*)

Rêstich en fredich yn my, en rêstich en fredich om my, sa fier is it komd, jong faem! De geast is yette helder, mar it gebiente forswakket. Al dat gefiter en geflitter dat ik die fen de iere moarn ta oan de lette joun, is my ontkomd.

GEESKE.

De frou hat fensels ek al sa folle fitere en flittere.

MATSEN.

Siz dat wol, mar alles altiid yn alle deugd en eare. Jierren lang hab ik yn alle weelde libbe, bin yn Amerika west en nou gau trije en sechstich, it moardenersjier for folle!

GEESKE.

Kom, kom, nou net sa swiermoedich. Jy binne ommers soun en tierich.

MATSEN.

Dat bin ik, dat is wier, mar dochs mien ik de ein fen de baen sims sjen to kinnen, en 't is krekt (*Hja makket in beweging fen harkjen.*) as ik den dat „bom, bam" fen de âlde toer al yn de fjirte hear . . .

GEESKE.

Ynbyldingen.

MATSEN.

Binne slimmer as de tredde-deiske koarts; 't kin wêze. — Mar, hwer is Germen?

GEESKE.

Ik tink fen yn syn keamer.

MATSEN.

Siz dat hy hjir dalik by my komt, ik hab mei myn middeisliepke in dream hawn, dy 't ik him fortelle wol.

GEESKE.

In dream?

MATSEN.

Ja, in dream; en ik dreamde dat ik dea wier, en seach myn eigen bigraffenisse.

GEESKE.

Fij frou, håld op!

MATSEN.

Ik kin 't net helpe, mar sjoen ha 'k it, en nou wol ik testemintsje. Ik sjuch yn disse dream in fingerwizing, dat ik ré wirk meitsje moat.

GEESKE.

Mar komt de dea den net om in hoekje, as immen syn testemint makket?

MATSEN.

Dat moat men yen foarstelle; en derom is it in earnstich eagenblik, men seit den yens lêste wollen . . . mar kom, gean hinne, en rop Germen, hy scil wol wer sitte to stúdearjen mei it iene ef 't oare learde boek foar syn eagen.

GEESKE, (*glimkjende*).

Ef net.

MATSEN.

Ef net, ho seist dat sa linich?

GEESKE.

Dat scil ik de frou sizze: Lêsten sei hy sa ris tsjin my: „Ik woe datst dou ek in boek wierste". En hwerom? frege ik. Den koe 'k dy ek ris yn 'e hannen hawwe, wie syn andert. Gean dyn gong, sei ik. Mar hy doarste net, ha, ha, hy doarste net. (*Laitsjende ôf.*)

---

## TREDDE TOANIEL.

MATSEN, (*allinne*).

Mar hy doarste net . . . O, ik wyt it, sokke jonge feinten binne der mear, dy wol graech wolle, mar net doarre. (*Hja aeit de kat.*) Pûke, pûke! Wol tûzen kear hab ik myn libbensrin oan dy forhelle, en dy libbensrin is núver west. Freamd, hwer 't dy pompieren en bewysstikken fen de jonges bleaun binne. (*Hja suchtet.*) Hú, hú, licht dat alles nei myn dea oan it ljocht komt. (*Tsjin de kat.*) En dou leiste der mar wer sa swiet to sliepen, en sliepste de sliep fen alle ûnskild en ljeafde. (*Hja giet opstean en nimt de kat op de earm.*) Hwet biste al lokkich, en ik mei dy, hwent sonder dyn selskip, scoe ik my nei sa folle stoarm en ûnwaer trochstien to hawwen, danich forfeeld hawwe, mar as ik dy op myn earmen hab, forjit ik alle leed, forjit ik alle smert, en meitsje my wer fleurich, sa 't ik yn myn jonge jierren altiid fleurich wie. Kom, lit my in lofliet ophelje ta eare fen dy.

(*Hja sjongt.*)



























Ho sindlik is myn kat altiid,
Nea is hja smoarch ef fiis,
Dit is by minsken faek oars om,
Sadat ik er fen griis.
En hopen binne altiid sa goar...
En den myn kat sa kein.
Twa tredde is, fen ús hiele wrâld
Oars wetter wirdt er sein.
Mar sjuch, dy minsken waskje net,
Hwer 't pûs altiid sa'n nocht oan het.

Myn pûke giet foarsichtich om,
    Is derby fluch en gau,
Men heart hjar net, giet hja troch 't hûs,
    Is nea net bot en rou.
Mar nou de minsken, och ljeave sei:
    'n Lawaei as 'k wit net hwet.
Mei learzens, skûn ef toffels oan,
    Wâdzje hj' alles smoarch en plat.
Ho 't pûs dit sa fen minsken wint?
't Is om 't hj' altiid hoasfoetling rint.

(*Hja leit de kat wer op 'e stoel.*) Mar hwer bliuwt Germen nou sa lang? Ik mei siker wol ris sjen. (*Makket beweging om nei de doar to gean; ûnderwilen heart men Geeske efter de skermen laitsjen.*) Mar hark! der laket ien; en dat is Geeske. (*Giet nei de doar en harket.*) En hear ik goed, den hat hja dat tsjin Germen, der moat ik mear fen witte. (*Giet nou alhiel mei it ear foar de skreef fen de doar stean; ûnderwilen komt Germen oan de oare kant fen it toaniel op, sjucht hwet om him hinne en bliuwt sa stean.*)

---

## FJIRDE TOANIEL.

MATSEN *en* GERMEN.

GERMEN, (*slacht de earmen wyd út elkoar.*)

Frede, en barmhertichheid!

MATSEN, (*draeit hjar forheftich om.*)

Oer hiel de ierde, nearne brekme, nearne lijen, alle minsken wiis en braef, en disse wrâld wie in Himel!

GERMEN.

Amen!

MATSEN.

Mar ho bleauste sa lang?

GERMEN.

Ik siet djip yn stúdsje, oer de sielsforhuzing.

MATSEN.

Is 't wier?

GERMEN.

Wie mei myn tinzen yn de Ethergewesten.

MATSEN.

Ik leau oan de wierheid fen dyn wirden, mar de wrâld is fol leugen, en hieste Domeny wirden sa as myn plan oars wie, den hieste der . . .

GERMEN.

Oan mei holpen.

MATSEN.

Né, tsjin stride kinnen, mei al de krêft dy yn dy is, hwent o, it minskdom is sa min. Ienkear binne hja straft troch in sondfloed, in nij skaei kaem út de arke Noachs, mar disse famylje wie neat better as de foargeande, en sa binne wy foart sukkele, ta oan de dei fen hjoed. (*Mei in sucht.*) En ik bin gjin jong faem mear.

GERMEN.

Dat is to sjen.

MATSEN.

En as ik der nou ienkear net mear bin, ho komt it den mei dy?

GERMEN.

Myn lok en lot hat Moike for in great diel yn hannen.

MATSEN.

Gean sitten en harkje. (*Hja gean beide sitten.*) Sa as ik dy wol mear forhelle ha, haw ik yn myn jonge jierren fen mannich kreas jong feint oansiik hâwn om to boaskjen, mar hy dy ik sa ynlike graech lije mocht, dy allinne frege my net.

GERMEN.

Mar den hie ik him frege.

MATSEN.

In nijerwetsk begryp fen disse tiid, mar do, do 't ik jong wier, wie dat gjin brûkme. O, wy ûngelokkige frouljue! Elts moat mar ôfwachtsje hwet der komt en komt er neat, wy bliuwe sitten. In ûnrjucht yn de wrâld is, dat in faem in feint net freegje mei.

GERMEN.

Siz dat wol, en ik bin der fen oertsjûge dat, as it mode waerd, dat de fammen de feinten freegje mochten, dat er den noch mannich âld faem fen wâl stekke scoe.

MATSEN.

Lykwols scoe it my nou neat mear jaen, myn ljeafde ta de man is ôfkoelle, allyk de dea ringen myn hiele lichaem ôfkoelje scil. — En sjuch, do kaem er in jonge widdou en helle him hwet oan, en hja waerden ringen in pear. — Aeklik wie ik to moede, en gie de wide wrâld yn, hwent ik koe it net sjen, dat dy jonge widdou sa lokkich mei him libbe, hokker lok ik my sels yn stilte talein hie. Derom Germen, aste merkste, dat in jong faem hwet sin oan dy hat, siker, wêz net to mijen; 't is myn ûngelok west, en it scoe dinen wirde kinne.

GERMEN.

En is Moike do altiid faem bleaun?

MATSEN, (*koart.*)

Né.

GERMEN, (*to siden*).

De earste kear dat ik dit hear.

MATSEN, (*wyld.*)

De útkomst fen eltse minskelibben is faek en folle hiel oars as de foarstelling. (*Mei in sucht.*) Och ja. En sa hab ik my den eindliks hjir mar deljown, en myn treast socht oan hwet sterke kofje en in kat.

GERMEN.

Dizze kat?

MATSEN.

O heden né, dit is it tredde geslachte yn dy tiid.

GERMEN.

En myn âlden, Moike, myn âlden, hwa wieren dat?

MATSEN.

Dyn heit wie in fornaem man, en is mei in steamfyts op 'e rin rekke, nei 't men seit, en nimmen dy him ea wer sjoen hat.

GERMEN.

En mem?

MATSEN.

Weage hjar yn in loftskip, om dyn heit to siikjen...

GERMEN.

En fjirder?

MATSEN, (*koart.*)

Wyt ik it! Gean nei de Ambtener fen de Burgerlike stân en ûndersiikje it.

GERMEN.

Nou net koart wirde, Moike!

MATSEN.

De jeugd kin mear freegje as de âlderdom bianderje kin.

GERMEN.

Dat leau ik dalik.

MATSEN.

En al wolle in hopen minsken net folle mear oan wûnders leauwe, ik siz dat eltse minske for him sels in wûnder is. Troch reek en damp, walm en mist, sjucht ús geastlik each, en mei dat geastlik each, sjucht immen licht syn eigen bigraffenisse.

GERMEN.

Hwet is dat?

MATSEN, (*giet wer sitten*).

Ik dreamde sa efkes yn myn middeislûchje, dat ik dea wie, hearde de klokken lieden, en dou stieste by myn grêf to skriemen.

GERMEN.

In warskouwing allicht, om jo ré to meitsjen for de greate reis.

MATSEN.

Goed sein, Germen, ek dat sjuch ik der yn, en nou wol ik testemintsje.

GERMEN.

Hwet men hjoed dwaen kin, moat men net útstelle ta oan de dei fen moarn.

MATSEN.

Just dêrom wol ik dalik nei Notaris gean en siz him myn lêste wollen . . . Mar foarôf yet in inkeld wirdtsje mei dy.

GERMEN.

Ik harkje.

MATSEN.

De wrâld is min, o sa min, en sa lang de wrâld bestien hat, is der preke om de minsken goed to meitsen sa as de goede God sels goed is; mar neat hat ea holpen; de minsken binne en bliuwe sondich, djip sondich en dy 't de sonde kin, moat hjar bestride.

GERMEN.

Ja, mar ho?

MATSEN.

Myn tiid is to gau om, oars scoe ik sels dy wei yn slaen, dy ik habbe wol datst dou ynslaen scilste, om de minsken to teanen hokker wei as it op moat.

GERMEN.

En dy is?

MATSEN.

Dou moaste ûnthalder wirde, en alhielûnthâlder, oars net ite as griente en fruchten, gjin skerpe drank, wyn noch bier, kofje en thé mear brûke, en it smoaken ek for altiid litte.

GERMEN.

Fen kop ta tean Vegetariër.

MATSEN.

Ja just, hwent dat is de ienige wei fen alle deugd, fen alle ear, fen alle reinheid, hearlikheid en majesteit! De minsken binne fen Gods geslachte, en folgje hja dy leare, den allinne kinne hja Ingels wirde. — Spitich datst dou gjin domeny wirden biste, den hieste dy leare lûd forkondigje kinnen, mar jow nou troch dyn dwaen en litten in foarbyld oan de wrâld, sadat hja sizze moatte: sjea der, it model fen de wiere minske! En men scil dy earje en achtsje, en myn namme priisgje, dy 't dy sa de wei wiisd hat en licht dat wy beide in stânbyld op ús grêf krije! Gjin minske hat it rjucht, om in inkeld dier, gjin mich sels, to deijen, dogge hja dat, den steane hja lyk mei de wylde roofdieren. Gjin bloed forjitte, sa moaste preekje, om sels dat bloed to drinken; né, wy minsken moatte heger stean, en as 't wêze moat fen de wyn dy er waeit, libje kinne.

GERMEN, (*to siden.*)

Dat scoe in hopen to pas komme yn disse tiid.

MATSEN, (*heftiger.*)

Geast wirde, ûnsjenbere geast, en dochs bistean, en sels witte dat men bistiet. Sjen, hearre, rûke, priuwe, fiele sonder eagen, earen, noas, mûle, hânnen en foetten. Sweevje fen stjir ta stjir! Alle minsken fen Adams tiden ôf, mei 't geastlik each oanskôgje, en it opkommend geslachte yn de dream forskine; ef, oergean yn blom, ef beam, hynder, kou, skiep, houn ef kat.

GERMEN.

Mar Moike, moat ik dat allegearre sa forkondigje, as jy der net mear binne?

MATSEN.

Ja. Dat is myn wollen, ta heil fen it minskdom, en teffens ta rom en eare fen dy sels en my; en derfor wirdste den mei disse kat myn ienichste erfgenaem.

GERMEN.

Komt disse kat den ek mei yn it testimint?

MATSEN.

Hwet oars? Myn leauwen oan in sielsforhúzing seit, dat yn disse kat in geast bistiet, dy't earder libbe hat, en ek fjirder libje scil.

GERMEN.

Mar Moike?

MATSEN.

Hwet is 't?

GERMEN.

Myn neef Kei?

MATSEN.

't Is wier, dy is der ek. — (*Mei in sucht:*) O, Baron van Heidenstein!

GERMEN.

Hwa is dat?

MATSEN.

Dat is in man sonder in inkelde fieling fen meilijen en barmhertigheid.

GERMEN.

Baron van Heidenstein?

MATSEN.

Né, myn jonge, Kei, dyn neef. (*To siden.*) Der ûntfoel my wrachtich syn namme. (*Wer tsjin Germen.*) Kij, skiep en bargen set hy it mes yn de kiel, en wiles sjongt er it: „Wien Neerlands bloed."

GERMEN.

Hy is slachter, en hat in húshâlding.

MATSEN.

Hy is slachter . . . .

GERMEN.

En dy syn âlden?

MATSEN, (*koart.*)

Freegje him sels.

GERMEN, (*to siden.*)

In núver spil.

MATSEN, (*yn hjar sels.*)

„Jacob heb ik lief gehad, en Ezau heb ik gehaat!"

GERMEN.

En Berber?

MATSEN.

Myn folle nift en foar it úterlik myn gelikens. Nea scil hja, ho folle ik oars ek fen hjar hâlde, hjir wer in foet by my binnen doarren sette meije. 't Is in tsjoenster, in toverhekse, ien, dy't hjar siele oan de divel forkoft hat, en dat docht my hjar haten, en ûnthjit dou my nou datste der frede mei hawwe scilste, sa as ik dat sa dalik fjirder mei Notaris meits.

GERMEN.

Dat ûnthjit ik, hwent Moike hat altiid goed for my west en scil dat ek wol bliuwe.

MATSEN.

Dyn hân, en swij oer alles, hwet ik hjir útlitten ha.

GERMEN, (*stekt hjar de hân ta.*)

Astjobleaft, hjir is myn hân, en ik scil swije.

MATSEN.

Dit is nou in forboun, myn beste jonge, net op skrift, mar yn geast! En tink er om dat de kat ús tsjûge is, dy heart en sjucht alles hwet wy hjir dogge, en kinne de bisten net prate, hja kinne sjen en hearre, en merke faek folle mear op as mannich minske.

GERMEN.

Myn wird is myn wet!

MATSEN.

Dat dat sa bliuwe mei. En nou ik nei de Notaris. (*ôf.*)

---

## FYFTE TOANIEL.

GERMEN, (*allinne.*)

Dat sit. (*Tsjin de kat.*) En nou wirde dou en ik togearre erfgenaem, pûke! Freamd, ho 't hja sa dalik testemintsje wol; mar derfor hjit hja den ek núvere Matsen. 'k Wie siker al bang dat hja ús, Geeske en my, fornomd hie; it fanke lake ek sa lûd, do 'k hjar efkes kitele; mar dat ûnwaer is gelokkich foarby. — Né Moike, sjuch my mar net oan for immen, dy't oanhelle wirde moat, dat wit Geeske wol better. Mar nou dy Baron

van Heidenstein, hwet scoe dat yn hâlde? En den myn en Kei syn âlden, en âlde Berber? Ik wit net, ik wit net, mar dat er hwet yn 't âld minske omgiet, dat hja net sizze mei ef wol, dat stiet by my fêst. Mar hwet? Ja, dat is de fraech. — (*Tsjin de kat.*) En nou de kost, pûke, de kost en drank? Rom scil it ús wol net komme to sopjen, ho folle jild as wy ek krije. Ik moat my fen alle geastrike dranken ûnthâlde, spek en flesk stean litte, net smoake, en dou meist den fensels ek gjin mûzen fange en opite . . . Heden, heden, hwet in omsetting en hwet in foroaring for ús magen. En dou sliepste mar krekt aste der neat fen hearste, hwet ik siz. — Hwet geast scoe der nou eigenlik wol yn dy bisletten wêze? As ik riede mei, den ried ik fen, fen in âlde kokenprinses, dy wend is út alle potsjes en pantsjes efkes to priuwen, foar dat it op 'e tafel komt; hwent slynsk, pûke, hwet biste slynsk. En hwer scoe de reis nou fjirder hinne moatte? Foroarje yn in rike rintenier, dy oars net docht as lekker ite en drinke en lang sliepe, tink ik; ja n't wier? (*Aeit de kat.*) Hwent der biste nou ommers al mei dwaende. Pûke, pûke, hwet scil my dat sielsforhúzjen in omsetting wirde; de hynders dy nou foar de wein rinne, yn de koets, en mynhear en mefrou yn 't span. As dea it lêste wier, den wier 't út, en dat wie wis for in hopen better, as fen baes feint to wirden. Ik wit net, ik wit net, mar 't is Matsen hjar leare, en ik moat dy leare nou oernimme.

(*Hy sjongt.*)





dier Mar krij - e hja let - ter Wer wil - le en



tier. It byld fen de flin - ter Is dat for elk-



ien. Den mei men wol siz - ze 't Foar-út - sjuch is



skien, Den mei men wol siz -ze 't Foar-út-sjuch is skien.

Mar as nou fen alles
    Ris neat der bistiet,
As 't krekt en gelyk as mei
    It lampe-ljocht giet:
De oalje der út, en
    It barnen is dien...
Den kin men net sizze:
    't Foarútsjuch is skien.

Ik swij oer dy dingen
    It ljeafste, en bin
Yn Moike hjar macht, en
    Doch derom hjar sin.
Hjar brânkast, ik wit it
    Der is hûnderd mar ien...
En kans op sa'n erfskip
    Dat foarútsjuch is skien.

---

## SECHSTE TOANIEL.

GERMEN *en* GEESKE.

GEESKE, (*dy al efkes yn 'e doar stien hat.*)

Nou, dat scoe 'k miene, en is de âld frou nou wier, wier, nei de Notaris om hjar testemint to meitsen?

GERMEN.

Ja Geeske, en ik kom nou yn de greate fêste, en mei oars net ite as griente en hwet fruchten binne ef fen fruchten komt.

GEESKE.

Den kinst doû wol by de keninen yn 't hok.

GERMEN.

Gjin gekheid, 't komt allegearre yn Moike hjar testemint, en ik mei oars net drinke as wetter, moalke, limonade en sûkelarje.

GEESKE.

Hwet bist wer oan 'e gong.

GERMEN.

It giet om de duiten, famke, en kom dou nou ris hwet tichte by my.

GEESKE.

En hwet den? (*Giet nei him ta.*)

GERMEN, (*ropt hjar lûd for 't ear.*)

Doû maste oer alles swije, hwet ik dy hjir nou forteld ha, hwent dat moat ik sels ek.

GEESKE.

Mar hwerom haste it my den sein?

GERMEN.

Om it my sels hwet lichter to meitsjen.

GEESKE.

O, ik bigryp dy, elts de helte.

GERMEN.

Krekt sa, Geeske, den habbe wy it beide maklik, en omdat wy mei de tiid dochs man en wiif wirde scille, moatte wy nou al bigjinne om it swiet en it sûr fen it libben togjearre to dielen; en o, ho lokkich scille wy den wêze, hwent dat learen en studearjen bigjint my de kiel út to hingjen.

GEESKE.

Sokke scille der wol mear wêze, mar 't is de moade.

GERMEN.

En wiste wol, hwet fen al dat learen en studearjen komt, dat yn de tsjinwirdige tiid fen de minsken oeral en op eltse gebied easke wirdt?

GEESKE.

Ik harkje.

GERMEN.

In senuweftige, piperwenskige, twiripige famylje, dy linkenoan yn 't ljocht fen de wittenskip wei wirde scil, lyk as in snieman yn de strielen fen de sinne.

GEESKE.

Scoeste tinke?

GERMEN.

Sûnder missen, hwent elts geslachte fornieticht him sels. As wy derby mar ris tinke oan profester Studearius, dy kaem langlêsten op in jountiid thús mei in trochwiete pareleplu en lei disse by syn wiif ûnder de tekkens, en gie sels yn de pareleplu-stander stean.

GEESKE.

Nou, nou, den hie dy him wis ek moai om?

GERMEN.

Ei né, mar troch dat folle stúdearjen rinne dy soarte fen ljue wol ris mei in mounltsje en binne den, sa as Moeike dat biprate wol, mei hjar geast yn de geastenwrâld, en den mist it lichem yn syn dwaen it rjuchte stjûr, krekt en gelyk as in skip sonder roer, en sa scil troch dy hege wittenskip, hjir alles ienkear yn ûnstjûr reitse.

GEESKE.

Troch de skild fen dy gelearde hearen, hwent fen de frouljue heart men nea net fen dy brike setten.

GERMEN.

Wol né en dat is just hjar krêft en hja forklearje sa mei de tiid ienkear de oarloch oan de man.

GEESKE.

Nou, it is to hoopjen dat it den hwet better giet, as de frouljue oan 't haed komme to stean, hwent sa lang as de manljue oan it roer west binne, is 't altyd lijen en earmoed west, men komt, hwer 't men komt.

GERMEN.

Alles is striid, yn de hiele natûr, en as wy om ús hinne sjugge, den binne der al in hiele bulte frouljue, dy

it weagje doarre om hjar alhiel yn manljues klean to klaeijen; der is dos al 't bigjin om tsjin de man op to stean.

GEESKE.

Dat moat ik, hwet de klean oangiet, tastimme, hwent de frouljue mei wide broeken oan op de rydwjele lykje wol op de fiskersmanljue fen it eilân Marken, en den petten op as de jockey's by de wedrennen. 't Is wier, den bigjinne hja op it each ôf wol hwet op manljue to lykjen.

GERMEN.

Mar stiet it wol, hwet de smaek en de skienheidsfieling oangiet? Stiet it wol, de frou in pet?

GEESKE.

Lit ús ris sjen. (*Krijt Germen syn pet en set dy op.*)

GERMEN.

Mar den ik dyn kyps. (*Hy set dy op.*)

GEESKE, (*laitsjende.*)

Ha, ha, dat liket bryk!

GERMEN.

En dochs moatte de man en de frou, as hja beide de selde rjuchten habbe scille, der oan wenne.

GEESKE.

Algemien kies- en stimrjucht! En as de frouljue nou ienkear alhiel de baes ris wirde?

GERMEN, (*krijt hjar beet.*)

Fensels, den komt it grif oars as nou en derom wol ik dy mar hwet troaije.

GEESKE.

In moaije boel, de frouljue de baes en hwa scil den húshâlde?

GERMEN.

My tinkt, togearre. De frou bygelyks de tafel rémeitse, den togearre ite en de man de skûtels waskje. . . .

GEESKE.

Ha, ha, der moat ik om laitsje, de manljue skûtelwaskje.

GERMEN.

Ja, dy uniformiteit giet my ek to fier, mar as de tiid it wol, hwet scil men der tsjin dwaen?

(*Hja sjonge.*)

Wol soms de frou yn 't plak as man, De

man yn 't plak as frou, It kin net oars hja

nim - me den Fen el - koar oer en ou, En

haww' yn hús en bû - ten doar Den ek it sel-de

rjucht Draeg' pet en kyps licht troch el - koar, Sa

Geeske.



as men dit hjir sjocht. Mar stiet it wol, for

Germen. Togearre. Geeske.



my in pet? En ik in kyps? Us tinkt fen net. Mar

Germen.



stiet it wol, for my in pet? En

Togearre.. *ritt.*



ik in kyps? Us tinkt fen net.

De frouljue dokter, abbekaet,
Fytsride, ier en let,
Op meetings sprekke, heilsoldaet,
Ha dy rjucht op in pet?
De man dy nea gjin smoakark brûkt,
Gjin slok fen 't ien ef 't oar;
Mar snobbet en hiel graech ris rûkt,
Dêr 's den it kypske foar.

GEESKE.

Mar stiet it wol for my, in pet?

GERMEN.

En ik in kyps?

TOGEARRE.

Us tinkt fen net.

De man oan 't haed, yn 't iepenbier,
De frou 't bistjûr yn hûs,
Dat jowt de wiere libbenstier,
Yn eltse hûs en klûs.
Hja libje der den ien fen sin,
Hwer nea forgetten wirdt:
Natûr hâldt frouljue glêd om 't kin
En jowt de manljue bird.
En út nou mei de hiele pret.

(*Hja ruilje de pet en kyps.*)

GEESKE.

Ik wer de kyps en dou de pet.

GERMEN.

Dou wer de kyps en ik de pet.

GERMEN.

Sjea sa, nou binne wy wer op ús âlde stoal en o Geeske, hwet wie ik graech bleaun dy 't ik wie, mar Moike woe habbe, dat ik leare scoe en hie ik nou mar in goed fak leard, timmerman, smid, kûper, ferver ef hwet ek mar; der hie ik ambitie foar. Mar né, ik moast domeny wirde, en der like ik wol net for berne to wezen . . . . en nou Vegetariër.

GEESKE.

Om Matsen hjar jild. En tink er om datste yn de smaek falle scilste by de ljue fen de blauwe knoop.

GERMEN.

It freamde wol in minske oan; in teikene blom wirdt biwondere en in natúrlike blom yn it fjild fortrape. Sa fortraepje ik ek myn eigen natûr fen frijheid, om dat kâlde jild fen Matsen-moi yn hannen to krijen.

GEESKE.

Skimp nou mar net; dy de waer lekje, wol hjar keapje.

GERMEN.

Dat is falsk.

GEESKE.

Wolnou, der is mear neimakke as echte diamant. Mar siz ris ju, is Matsen yn hjar jonge jierren boaske west?

GERMEN.

Der prate de minsken wakker ûngelyk oer. —

GEESKE.

Berber hat my forhelle, dat hja yn hjar jeugd o sa graech ris foar de fioele wie en feinten krije koe sa folle hja hawwe woe, mar dat hja op ien hjar sin set hie en dat just dy iene hjar nea frege en dat hja, do dy boaske wie mei in jonge widdou, de wide wrâld yn gien wie.

GERMEN.

Nou ja, dat hat Moike my sels ek al ris forhelle, mar litte wy ús nou fjirder net fordjipje yn dingen, hwer wy neat mei nedich habbe, en ús mei ús eigen saken bimoeije. Ik wird nou sa mei de tiid in ryk man.

GEESKE.

Dat lokkebrea is moai, mar as de ljue jild krije, den wolle hja wol graech ris greatsk wirde, en keare den hjar goede frjeonen, dy hja earder hiene, de rêch sims ta, omdat dy yn hjar eagen den minder wirden binne.

GERMEN.

Geeske, wol sa net prate.

GEESKE.

Ja, mar ik sjuch it gefaer oankommen; licht lân, licht folk. Mei dy lichte kost, dy't dy wachtet, kinne der ek ris lichte sinnen komme, de kost hat ynfloed op ús dwaen en litten.

GERMEN.

Lyk as it foer fen de bargen ynfloed hat op it spek; nou ja, mar ik hab dy ljeaf mei hiel myn hert. Dy hiele kinstemakkerij dy't ik nou dwaen moat, om it kaptael fen Moike to krijen, scil my nea fen dy los meitse.

GEESKE.

Ik wyt net, it bart mear dat hwer de minsken earst op ôfjowe, dat hja dêr letter hiele foarstanders fen wirde. Tink oan de moade: ho gek as it earst ek liket, en ho folle der earst ek op ôfjowe, it dûrret onaris mar koart en men sjocht de lûdste tsjinroppers de nijste útfiningen neibauen. In hopen boeren, dy't earst op de bûterfabrieken tsjin wierne, jeije nou om it hirdste, om er it earste to kommen.

GERMEN, (*krijt hjar beet.*)

Mar yet ris, ik swar dy trou en as Moike en de kat... beide oan kant binne...

GEESKE, (*skrikt en harket.*)

Mar hwet is dat? (*Efter de skermen bigjint in fioele to spyljen en it heart as er goeds oan 't dounsjen binne.*)

GERMEN, (*dy't ek harket.*)

De fioele giet.

GEESKE.

En der wirdt ek dounse.

GERMEN.

O, ik wyt it al, it is hjir neist by Geale hospes, der habbe hja dy grappen wol ris mear.

GEESKE.

En wirdt der ek net songen?

(*Matsen sjongt efter de skermen.*)

GERMEN.

Ja wis, en hear ik goed, den is it Moike hjar lûd.

GEESKE.

Nou, dat is freeslik, útgean om hjar testemint to meitsen en den sjongende thús komme.

GERMEN.

Hwet scil men der al folle fen sizze, núvere minsken habbe núvere setten.

GEESKE.

Siz dat wol, mar stil . . . !

---

## SAUNDE TOANIEL.

GEESKE, GERMEN *en* MATSEN.

MATSEN, (*komt op.*)

Nou steane jimme wis al hwet forwûndere.

GEESKE.

Om de wierheid to sizzen, ja.

MATSEN.

Ja sjuch, as alle minsken yn alle omstandigheden fen 't libben, hjar sels altiid yn de macht hawn hiene, den wier der net sa folle ûnk en wea yn de wrâld as nou.

Mar to swak for de forlieding, sukkelje nou in hopen oan de bittere neismaek fen hjar dwaen, al habbe hja foar de wrâld ek alle rom en eare. De skande en de skild habbe allear rûzje hawn en binne skaet, nou giet de skild altiid noch as in lilk beest troch de wrâld, en de skande is de liedster der deugd wirden.

GEESKE.

Dat bigryp ik net.

MATSEN.

'k Wol 't bêst leauwe. De tael is ús jown om ús tinsen to forswijen, hab ik wol ris heard, en dertroch dy falske omgong ûnder de minsken. Mar myn testemint is makke en nou kin de wrâld my neat mear skeele.

GEESKE.

En hwet wier de frou fleurich!

MATSEN.

Wol harkje. Nei dat ik alles en alles oan de Notaris opjown hie, ho't ik myn testemint habbe wol en it jinge hy der fen opskrean hie, teikene hie, foel ik flau.

GERMEN.

Och heden, foel Moike flau?

MATSEN.

Ja jonge, nea earder bard; en do, ik wyt net ho en hwet, mar do hat Notaris, handich lyk as altyd, my hwet jown to drinken, en och heden minsken, hwet gie my dat troch de lea; en ik bin oerein sprongen as in jong faem, en hie ik my sels net tsjin keard, ik wier de jonge man om de hals flein, en hie him in patsje jown fen bliidskip.

GEESKE.

Hwet jy sizze.

MATSEN.

En freamder fielde ik my it bloed noch troch de ieren streamen, do't ik de fioele hearde, hjir by Geale hospes, en ik koe it net litte om lûd to jaen, en hab yette in driuw yn my om to dounsjen. (*Hja makket in beweging fen dounsjen.*)

GERMEN, (*keart hjar tsjin.*)

Mar Moike . . .

MATSEN.

Lit my gewirde, jonge, en harkje.

GEESKE, (*to siden.*)

De âlde biis komt troch it huppelwetter wis wer boppe.

MATSEN, (*sjongt.*)


















(*Hja bigjint to dounsjen.*)














*Germen en Geeske dogge dit earst mei, mar bigjinne hjar den tsjin to kearen en sizze*: Moike, hâld op! *Einlings fâlt hja op in stoel del, en den roppe hja troch elkoar: Kâld wetter, Eau de Cologne ensfh. As dit sa efkes dûrre hat, seit Geeske:*)

GEESKE.

As dit mar net nei 't lêste rint.

GERMEN, (*heal tsjin it publyk.*)

't Is net sa slim, der is in testemint!

(*De muzyk hat ûnderwilen jimmer súnich trochspile, en bigjint nou lûder, wyls it gerdyn sakket.*)

**EIN FEN IT EARSTE BIDRIUW.**

# Twade Bidriuw.

---

It toaniel is de selde keamer as yn it earste Bidriuw.

---

## EARSTE TOANIEL.

GEESKE *en* LUTSKE.

GEESKE.

Ja sjuch, ik sei „as dit mar net nei 't lêste rint" en do sei Germen: „'t Is net sa slim, der is in testemint." En trije dagen nei dy tiid wier de âlde wei. Mar och, Lutske, hwet hat dy dea hjir in foroaring oanbrocht.

LUTSKE.

Ik hie der hwet fen heard.

GEESKE.

Der komt for him gjin spek noch flêsk, gjin fisk noch fûgel, wyn noch bier mear op 'e tafel. Allinne brea en bôlle, griente en fruchten, limonade en sûkelarje, dat is syn kost.

LUTSKE.

En dou?

GEESKE.

Ik mei ite hwet ik wol.

LUTSKE.

Dat is noch al gelokkich.

GEESKE.

Ei ja, út syn eigen aerd is Germen oars net sa min; mar dy hiele ûnthâlderij fen him is in útfynsel fen Matsen, dy wol dat abslút sa ha.

LUTSKE.

't Is dos mei him gjin dwaen út eigen oertsjûging.

GEESKE.

Ei né, to minsten yn 't bigjin net; mar nou liket syn boartsjen wol bargebiten wirde to scillen. Sjuch, de âlde frou hat bigeard, dat Germen nei hjar dea Vegetariër wirde scoe, en derfor scoe hy hjar ienichste erfgenaem wirde. Dit die hy fensels om hjar kaptael, mar nou 't hy mei dy grappen oan 'e gong is, nou is 't krekt, eft hy der mei op krijt, hy is alteast nou alhiel oars as oars.

LUTSKE

Ik neam it skoaf en skande, dat hy him sa om dat jild lije lit.

GEESKE.

Hwet scil men der al folle fen sizze; der binne mear dy iten en drinken by tiden stean litte, mei it doel, om yn 'e Himel to kommen. Eft dat lykwols barre scil, moatte hja ôfwachtsje, mar Germen hat syn lean; en boasket hy, de swarte kat moat hjir bliuwe. Mar bûten dat is it for him in hiele foroaring, oars altiid in goede tafel wend en nou fen dat kreamfrou's iten; hy wirdt je den ek sa slop as in dweil.

LUTSKE.

'k Wol 't bêst leauwe.

GEESKE.

En dertroch wirdt hy ek sa skril en senuwachtich as ik wyt net hwet. Foarhinne nearne net bang for en nou sitte hja him altiid efter. Hy doart jouns as it tsjuster is, net heal allinne bûten doar komme, en sjongt den faek in earmoedige sang, men scoe der bang fen wirde; smookt gjin piip noch segaer mear, mar snobbet nou yn pleats en rûkt graech ris hwet eau de cologne.

LUTSKE.

Hy krijt dos sahwet in famkesaerd.

GEESKE.

Siz dat wol. En den komme hjir sa nou en den fen dy jonge domenys, dy krekt en gelyk yn iten en drinken dogge as hy en prate den oer spiritisme, magnetisme, ja wyt ik it, skikke den faek en folle al tichter en tichter by elkoar, krekt en gelyk as de lytse bern, dy mei forteltsjes elkoar bang prate. 't Is safier mei him hinne, as der mar hwet ûnforwacht del fâlt, rollet ef tikket, den mient hy al dat er in geast is Hwent geasten en skynsels der liket hy by dei en nacht mar oer to mimerjen, en hy leauwt dat Matsen him ek noch wol ris forskine scil.

LUTSKE.

Nou, it is bryk, men scoe der apen mei fange. Bang for hjar eigen skaed wirde, der scil 't noch op útrinne.

GEESKE.

Dit is nou de nijste leare, om fen de minsken Ingels to meitsen, sa as âlde Matsen dat neamde. De minsken libje oer 't algemien fiersten to dierlik, hat hja wol ris sein; en wol troch dat hja de bisten dea meitse en dy op-ite.

LUTSKE.

De skrielste tafels scoene den de bêste wêze; nou ik gun hjar dy leare. Mar siz ris ju, ho giet it nou mei jimme frijerij?

GEESKE.

Dat kinste bigripe, nou 't hy sokke flauwe, slappe foeraesje krijt, nou giet de moed er alhiel út, hy roert my nea mear.

LUTSKE.

Mar spilet hy ek komeedsje?

GEESKE.

Dat scoe ik net tinke.

LUTSKE.

Nou ik wit net.

GEESKE.

Earst sei hy dat ús boaskjen net koe, omdat it den wol like, dat wy neat gjin rouwe hiene oer de âlde frou. Letter, do't it al scis wike lyn wier, dat er net goed wier, en nou is 't al meast praet oer alles hwet freamd en ûnbigryplik for my is.

LUTSKE.

In hiele gûchelary ef (*Hja wiist op hjar foarholle.*) it skeelt him hjir.

GEESKE.

Dat hy troch dy nijigheden alhiel mei syn sinnen yn de war rekket, dat leauw ik dalik, mar hwet der oan to dwaen?

LUTSKE.

It bart ek wol dat de minsken hjar oars foar dogge, as dat hja yn wierheid binne.

GEESKE.

Ho mienste dat?

LUTSKE.

Dat Germen dwaende is om dy to forrifeljen.

GEESKE.

Om my to forrifeljen? Fortel my den . . .

LUTSKE.

Wol nou, hy hat in minnebrief skreaun oan Geale Anke.

GEESKE.

Hwet seiste der, hat Germen oan Geale Anke in minnebrief skreaun?

LUTSKE.

Sa't ik dy siz, mar Anke wol neat fen him witte, dy hat it al lang klear mei Notaris Splint.

GEESKE.

Hwet hear ik der nij by op.

LUTSKE.

'k Wol 't bêst leauwe, mar sa binne de manljue, de iene hwet wys meitse, en de oare op 't sleeptou hâlde, om mei in tredde der op ôf to gean. Né, ik fortrou dy manljue net fjirder as dat ik hjar sjuch.

GEESKE.

Mar Germen hat my ûnthjitten om mei my to boaskjen . . .

LUTSKE.

Ja, der wit ik alles fen, wirdforbrekke is oan de oarder fen de dei. — Mar nou spriek ik sa efkes ålde Berber, en och Gees, dy moast ris oer ålde Matsen heare.

GEESKE.

It wier hjar folle nicht.

LUTSKE.

En hjar gelikens, sa de ljue den sizze. Nou dy selde Berber den, dy sei dat it skoaf en skande is dat Germen de hiele erfskip krige hat en syn earme neef Kei nin byt. As 't mûchlik is, sei hja, den scil ik dat allegearre wer yn oarder bringe sa as dat mei in earlik minske biheart, mar, sa foege hja der foart by, den moatte jimme my helpe.

GEESKE.

Sei Berber dat?

LUTSKE.

Ja, dat sei hja, en Berber is hwet månsk en aste nou kinste, kom den aenstons efkes by hjar, Anke komt der ek.

GEESKE.

As ik mei, den scil ik komme.

LUTSKE.

Ik hab dit al bigrepen, Germen moat yn de binaudheid brocht wirde, mar hark!

(*Germen bigjint to sjongen efter de skermen.*)

GEESKE.

Dat is nou dy sang dy 't hy by de dei lans sjongt.

Kom, lit ús efkes yn de oare keamer gean, den kinste ris hearre, ho moai as hy it docht.

LUTSKE.

Jonge ja, dat moat wêze. (*Lutske en Geeske ôf.*)

---

## TWADE TOANIEL.

GERMEN, (*allinne, hy sjongt.*)















De minsken, earlik sein,
Dy libje lang net rein.
  Fen yt- en drinkery
  Moast elts alhiel foarby.
De inerlike geast
Dy is it heechst en 't meast
  En waerd den better, frij,
  En Ingels wierne wy.

Den fleane, o sa heech,
En den ek wer omleech.
  Oeral to wêzen, hwer
  Mar romte is, sjea der.
Ik sweefje, al stean ik hjir
Nou al fen stjir ta stjir.
  For 't geastlik libben dêr
  Bin 'k Vegetariër.

Ja, ik bin nou Vegetariër (*Nimt in boek en blêddet der hwet yn om.*) en it minskelibben is as in opblaesde bargebonge. Ien pripke mei in spjeld der yn, en de wyn giet der út.

(*Geeske en Lutske komme ûnder dit sizzen wer op.*)

---

### TREDDE TOANIEL.

GERMEN, LUTSKE *en* GEESKE.

GEESKE, (*to siden tsjin Lutske.*)

Der haste nou wer sa'n gekke útfal.

GERMEN.

En hwer giet dy wyn den hinne, Lutske?

LUTSKE.

Ja, dat wit ik net.

GERMEN.

Dy wyn is geast en fynt syn plak by alle oare geasten, for ús each ûnsjenber, mar hwer wy yn ús hilligste eagenblikken mei yn gemienskip steane.

LUTSKE.

Soa, nou ik wit net, mar hirde wyn is in lêst.

GERMEN.

En ik siz dat it in foarrjucht is, om medium ef somnambule wêze to kinnen; ik hab it sa fier noch net brocht, mar scil der my op bi·iverje. (*Hy skrikt en sjocht kjel om him hinne.*) Hark, hwet wie dat?

GEESKE.

Neat, de doar kreake mar hwet.

GERMEN.

Ja sjuch, as der yen in geast forskine wol, den heart men gewoan earst in súnich tikjen ef klopjen op in doar, finster, tafel ef kast.

LUTSKE.

Hja warskouwe yen dos earst.

GERMEN.

Ja wis, de geasten binne bileefd.

LUTSKE.

En fjirder?

GERMEN.

Den hâldt men yen o sa stil en eindlik seit men, hiel súnich en mei in djippe stimme: Hwet is der fen jins tsjinst? En den komt dy jinge to foarskyn, dy 't . . .

LUTSKE.

In spokeboel.

GEESKE.

Sa tink ik der ek oer.

GERMEN.

Fammen, spot net mei it hilligste, fen hwet der hjir djip yn de Natûr omgiet.

LUTSKE.

Wy spotte net, mar ho scil men oan dingen leauwe, dy 't men net bigripe kin?

GERMEN.

Bigripe? Leauwe moatte jimme en as immen goed leauwt, den komt it bigryp fensels. Mar jimme habbe noch sa'n iiskâlde natûr, 't Is alles noch sa proza by jimme, poëzie, der witte jimme net fen. Jimme leauwe bygelyks sa: de kikkert pakt de wjirm, de ein pakt de kikkert, de jager pakt de ein en de wjirm wer de jager, en sa rint dat jimmeroan roun. It hiele wrâldsberin is dos yn jimme eagen in foartplanting, in kommen en gean en der mei út.

LUTSKE.

Wolnou, mear habbe wy der ek nea noch fen sjoen.

GERMEN.

Fiele en bigripe jimme den net, dat lichem en geast twa binne?

GEESKE.

't Kin wêze, mar it iene kin net bûten it oare.

GERMEN.

Hwet bist dou dom.

GEESKE, (*koart.*)

En dou troch 't wize hinne.

LUTSKE.

Mar wyt je hwet, as jimme tsiere wolle, den gean ik der út.

GEESKE.

Ja Lutske, doch dat, ik scil dy ringen folgje.

(*Lutske ôf.*)

---

## FJIRDE TOANIEL.

GERMEN *en* GEESKE.

GERMEN.

Mar Geeske.

GEESKE.

Hark ris, Germen, alle dagen dat gesanger om de earen oer dy geasterommel, dat bigjint my de kiel út to hingjen.

GERMEN.

En ik scoe net hwet witte, hwer ik ljeaver oer praet.

GEESKE.

Sa dwaende bigjinne wy fier út elkoar to rinnen. Mar bûten dat noch, Germen, hwet bigjinst dou allerfreeslikste falsk mei my om to gean!

GERMEN.

Ik?

GEESKE.

Ja, dou.

GERMEN.

En ho?

GEESKE.

Trije dagen foar de dea fen âlde Matsen habbe wy elkoar trou sward, en nei de dea fen de âld frou biste fen dei ta dei ôfwêziger tsjin my wirden . . . en sikest dyn oanhâld by oaren.

GERMEN.

Hwa seit dat?

GEESKE.

Ik hab dy, do 't de âld frou nei de Notaris wier om hjar testemint meitse to litten, der op wiisd, dat, aste jild krigeste, dou my den wol ûntrou wirde koeste, hwent dat scoe de earste kear net wêze, as soks barde. Ljue, dy sa mar op iens in heap jild krije, wolle wol graech ris hwet greatsk wirde, hab ik sein, en keare den hjar goede frjeunnen, dy hja earder hiene, sims de rêch wol ris ta; en dat sjuch ik nou ek al wer oan dy, hwent dou bimoeiste dy nea net mear mei my. Mar Geale Anke, dat is in fanke, dy hat in hopen leard en is dertroch nou yn dyn each wis better as ik; en my nou sa mar yn 't bywêzen fen Lutske út to meitsen dat ik sa dom bin, o Germen! dat hie ik nea fen dy forwachte, mar nou bigjin ik to bigripen, ho 'n tearfielend herte aste heste. Mar wiste hwet, ik pak myn spillen dalik by elkoar en gean foart. (*Hja wol ôfgean.*)

GERMEN, (*keart hjar tsjin.*)

Geeske, net sa rimpen, harkje efkes.

GEESKE.

Né, lit los, ik hab al fjirsten to folle nei dy harke.

GERMEN, (*hâldt hjar beet.*)

In pear wirden mar. Sjuch, troch dat ik nou gjin spek

en flesk en sadwaende gjin bloed fen bisten yn myn bloed krij, nou bigjint it dierlike ho langer sa mear der by my út to gean en ik libje nou mear as geast . . .

GEESKE, (*skûrt hjar los.*)

Hâld nou mar dalik op, scoe 'k sizze, dit roert kant noch wâl, né man, ast dou allinne om geastlike dingen tochtste, den scoest' net in minnebrief skreaun habbe oan Geale Anke.

GERMEN.

Hab ik oan Geale Anke in minnebrief skreaun?

GEESKE.

Ja.

GERMEN, (*hwet forlegen.*)

Dat is net wier.

GEESKE.

Dat is al wier.

GERMEN.

Dat is net wier.

GEESKE, (*lilk en dryst, rint op him ta.*)

En siz nou noch ris dat it net wier is, den scil 'k in raer ding fen dy meitsje, kâlde forklomme gêrsiter!

GERMEN, (*springt op in stoel.*)

Frede en barmhertichheid!

GEESKE.

Ja, dy kinstemakkerij dy kin ik, en pas nou mar op hwet dy to wachtsjen stiet. (*ôf.*)

---

## FYFTE TOANIEL.

GERMEN, (*allinne, stiet op 'e stoel.*)

Mar sa hie ik dat nou net miend en ho kin hja witte, dat ik om Anke stikje? Scoe hja in ynjouwing krige habbe fen in kweade geast, dy 't myn lok en lot forwoestje wol? Anke is my yn in dream forskynd, dat is wier en it wier in himelsk eagenblik; hja sloeg my de beide hannen om de hals en wy patten elkoar, as in pear doukes yn de Maeitiid; en dat hab ik hjar skreaun.

---

## SECHSTE TOANIEL.

GERMEN *en* NOTARIS.

NOTARIS, (*komt op.*)

Hé, ho steane jy der sa heech en dreech?

GERMEN.

Ja man, hwet scil ik der fen sizze; sa as jy witte, hie Matsen moai graech habbe wollen dat ik domeny wirden wie.

NOTARIS.

En binne jy derom mar ris op 'e stoel klantere? Nou, ik hie jy wol ris preekjen hearre wollen.

GERMEN.

En as ik den preekje scillen hie, den hie ik bigoun mei to sizzen, dat ik er ta twongen wie om domeny to wirden, mar dat ik út myn eigen aerd ljeaver in oar fak leard hie.

NOTARIS.

Den hiene jy de wierheid préke.

GERMEN.

En de wierheid to preekjen, lit faken folle to winskjen oer.

NOTARIS.

En hwerom?

GERMEN.

Om de hillige dûbeltjes.

NOTARIS.

Mar om de dûbeltjes hoeve jy net oars to praten as dat jy tinke; derfor habbe jy to folle fen âlde Matsen krige.

GERMEN, (*springt fen 'e stoel.*)

Praet ik den oars as dat ik tink?

NOTARIS.

Ho doar jy 't freegje? Oan Geeske habbe jy ommers ûnthjitten, om mei hjar to boaskjen en nou habbe jy oan Anke . . .

GERMEN.

Forteld, dat in goede geast út de Ethergewesten my forskynd is.

NOTARIS.

Ja en fjirder?

GERMEN.

En twa nachten letter kaem Anke sels.

NOTARIS.

Is Anke hjir yn de nacht by jy west?

GERMEN.

Ja.

NOTARIS.

Nou wirdt it wrachtich net better.

GERMEN.

To sizzen hjar geast, hjar skynsel, hjar skaed.

NOTARIS.

O just, ik scoe to minsten sizze. Nou, as jy jo der mei formeitse kinne, gean jou gong. Hjar skaed kinne jy om myn part krije.

GERMEN.

En as Anke my nou ljeaver hat as jo, den moatte jy út ljeafde for Anke hjar ôfstean oan my, en ús gelok winskje.

NOTARIS.

Hjar skaed winskje ik jo gelok mei, mar hjar bûkje flesk hâld ik ljeaver for my sels.

---

## SAUNDE TOANIEL.

GERMEN, NOTARIS *en* GEESKE.

GEESKE, (*komt op mei in kofferke yn 'e hân.*)

Sjea sa, nou gean ik foart.

GERMEN.

Mar Geeske, dou bist wol wizer.

GEESKE, (*bits*).

Né, ik bin dom, heste sein, en domme minsken steane gelyk mei in ezel, en in ezel stiet him gjin twa kear oan ien en de selde stien, derfor is hy dom; en pas nou mar op datste in wizen ien for my yn 't plak krijste.

GERMEN.

En hwer gieste nou hinne?

GEESKE.

Der hwer 't ik noch net bin.

GERMEN.

En meiste it nou habbe om my hjir sa allinne to litten? Dou wiste ho forlegen as ik den bin.

GEESKE.

Helje Anke.

NOTARIS.

Om de divel net.

GEESKE.

't Is ommers ek sa, dy scille jy habbe. Mar pas mar op, minhear de notaris, Germen hat jild en for jild is alles to keap.

NOTARIS.

Mar de wiere ljeafde dochs net, wol Geeske?

GEESKE.

Ik wit net, man, de tiden foroarje. Lykwols scoe ik der nea ta komme kinne.

NOTARIS.

Dat is moai fen dy.

GEESKE.

En nou gean ik hinne.

NOTARIS.

Wacht, ik gean mei jo.

GERMEN.

En nou ik hjir allinne yn dit greate hûs?

GEESKE.

De goede geasten scille dy wol selskip hâlde.

NOTARIS.

Ef kweade, dy binne der ek. (*Notaris en Geeske ôf.*)

---

## ACHTSTE TOANIEL.

GERMEN, (*allinne.*)

Is it nou net freeslik? Geeske sa mar yn ienen de doar út en dat, omdat ik yn myn heftichheid sein ha, dat hja dom is, hwer ik súver neat fen miende. Mar né: dat brief fen my, dat is hjir de woartel fen it kwea. Ho is hja dat gewaer wirden? Jawol, ik bin er: Hja scil it stikje pompier foun ha, hwer 't ik myn brief earst op opsteld ha . . . ef, Anke moat it sels forteld habbe, en dat scoe ik hast net tinke, der is de saek to earnstich en to gewichtich ta; mar wierheid is it, ik hab hjar skreaun en hab hjar byldtenisse jimmer foar my en o, hwet seach hja blier en frjeunlik, do 't ik hjar sei, dat hja my yn de sliep forskynd wier en hja sloech hjar eachjes skrúten del en it wier my, as fielde ik gjin groun mear. (*Hy krijt in brief út de bûse.*) En hjir hab ik hjar andert. Skreaun op swiet rûkend roaze-pompier. (*Rûkt er nei.*) Kin it ljeaver, skiener, himelsker as sa to anderjen? O Anke, myn fanke, hab tûzen kear tank for dit hillige skriuwen. (*Bisjucht it brief fen alle kanten en den mimerjende:*) Geeske, 't is wier, is in tige by tige bêst jong faem, dy 't ik my sels altiid tasein hie as myn wiif; mar nou komme de geasten twisken beiden en stjûre my nei Anke, en oan dy ynjowing moat ik leauwe, omdat myn eigen geast der alhiel mei ynstimt. (*Bliuwt mimerjende stean; ûnderwilen wirdt der op de doar tikke troch Berber.*)

---

## NJUGGENDE TOANIEL.

GERMEN *en* BERBER.

GERMEN, (*yn him sels.*)

Hwet is dat? In geast? Mar fen hwa? Kom, lit my bidaerd bliuwe. (*Mei in hol lûd.*) Hwet is der fen yens tsjinst? (*Berber komt bidaerd op. Germen forfolget:*) O, hearinken, Moike!

BERBER.

Né, bidarje mar, Matsen leit trije foet djip ûnder de groun en scil der wol nea wer wei komme. Ik bin Berber, hjar folle nift en teffens hjar gelikens.

GERMEN, (*út 't fjild slein.*)

Moike hjar gelikens . . .

BERBER.

Hwer hja yn de lêste tiid sa'n hekel oan hie, omdat dy al hjar geheimen wist en der bang for wie, dat ik dy iepenbier meitsje scoe, mar der wie Berber to earlik ta.

GERMEN.

Jy meitsje my siker forskrikt.

BERBER.

In teiken dat dyn gewisse net doacht, hwent earlike minsken skrikke net sa jamk.

GERMEN, (*noch mear forlegen en liket heal bang for hjar.*)

Mar ik sjuch jo oan for Moike . . .

BERBER.

Ik kin 't net helpe, mar ik bin my sels en hwa ast dou biste, dat scil de tiid ús leare.

GERMEN, (*komt neijer en bisjucht hjar.*)

En de selde klean oan as Moike.

BERBER.

Ja, dy hert hat for syn forstoarne sibben en it barre mei, dy jowt dy wei, mar dou haste se forkoft oan in útdrager, en nou hab ik dy wer koft en bitelle; en nou binne it mines, dat elts my lang altiid net nei sizze kin, dy 't for 't earst in nij pak klean oan hat.

GERMEN, (*hwet bikomd.*)

Jy binne dos wier, wier Berber.

BERBER.

Dy bin ik, en ik doch oan de swarte kinst; hjir binne myn kaerten. (*Hja smyt dy op de tafel.*)

GERMEN, (*skrikt wer.*)

Kaerten?!

BERBER.

Hwer ik dy de takomst út foarspelle kin!

GERMEN.

Is 't wier?

BERBER.

Like wier as de mûglikheid fen de forskining fen geasten en der leauwste ommers oan?

GERMEN.

Dat moat ik, omdat er my yn de dream in jong faem forskynd is, hwer ik mei praten en . . .

BERBER.

Frijd ha, siz mar. Nou dat mocht wol. En as immen him yn syn forbylding sêd ite kin, den hoeft hy net nei de útdieling. En Geeske is hjir de doar út en nou moast dou in nije hûshâldster habbe.

GERMEN.

Ho witte jy dat?

BERBER.

Troch de geasten, dy nacht en dei my ek omsweevje. (*Hellet in tige âld boek to foarskyn.*) Hjir hab ik in boek, as ik der yn bigjin to lêzen, den komme der frouljue to foarskyn sa folle aste mar habbe wolste, en lêz ik it selde wer to bek, mar den ek like hird, den fordwine hja wer.

GERMEN.

Hwet jy sizze; ik hab der wol ris fen fortellen heard, mar nea sa'n boek sjoen.

BERBER.

It is skreaun troch de geast fen Boele Boukes Bokke! Dy alear by Hantsje pik op skoalle gien hat en hwer Balthazer Bekker sa'n hekel oan hie. Wol ik gau ris hwet jonge fammen sjonge litte?

GERMEN.

Kin dat ek?

BERBER.

Mei dit boek yn 'e hannen kin alles, en harkje nou. (*Hja fluitet op in fluitsje. Germen skrikt wer. Berber mei in grouwe stimme:*) Jonga, famma, sjonga!

(*Geeske, Anke en Lutske sjonge efter de skermen, wylst Berber de maet sahwet slacht.*)
















GERMEN, (*forwondere.*)

Nou, dat 's núver.

BERBER.

Ja wol núver, en wolst dou nou dy ljeave Ingels sjen? Dou scoeste den to kar gean kinne for in nije hûshâldster, dy den sûnder missen dyn wiif wirdt.

GERMEN, (*sjucht wyld om him hinne.*)

It is eft ik dream.

BERBER.

Moatte hja komme? Jow andert, de geasten binne hastich en heftich en hâlde net fen wachtsjen.

GERMEN.

Ja, to mar, lit hjar komme.

BERBER, (*fluitet wer en seit den.*)

Jonga, famma, komma!

(*Geeske, Anke en Lutske, komme op. Anke is alhiel yn read gaes, Geeske yn 't wyt en Lutske yn 't blau; hja binne ûnkinber.*)

---

## TSJIENDE TOANIEL.

GERMEN, BERBER, GEESKE, ANKE *en* LUTSKE.

GEESKE, ANKE *en* LUTSKE, (*sjonge.*)



Der binn' wy, en komm' op Ber-bers stim-me.



As dy ropt, den witt' w'er al - les fen. Ger-men,



kies, wol ien fen úz - en nim - me, Hwent elts wol al-



li - ke graech in man. Kom fein-tsje, kies nou

da - lik goed en gau Kies nou 's gau Hwa'st

hab - be wolst as frou. Ger-men, kies, wol

ien fen úz - en nim - me Hwent elts wol al -

li - ke greach in man.

BERBER, (*giet foar de fammen lans en sjongt tsjin Germen.*)

Ien, twa trij - e Hwa meist 't ljeaf-ste lij - e?

Al - le trij - e li - ke goed, En fen 't Frys - ke

bloed. Kies nou rin - gen jow gjin blau

En hwast' kie - ste wirdt dyn frou, wirdt dyn frou.

GERMEN, (*forlegen.*)

Ja, sjuch, dit is nou allegearre tige bêst en it lykje ek wol tige aerdige mûtele famkes; mar ik bin net goed frij.

BERBER, (*foars wei, hâldt him it spil kaerten foar.*)

Kies in kaert. (*Germen docht dat; Berber bisjucht dy kaert en seit den:* Harten aes! *Wylst hja dat seit, forskynt der in great read hert op it boarst fen Geeske. Berber forfolget tsjin Germen:*) Sjea der, dyn hûshâldster en frou, dou wist it nou, jow hjar in hân, mar ek dyn hert, en ik gean wer nei 't plak der 'k hjer, mei disse twa en sjong alsa: (*Berber, Anke en Lutske sjonge, wylst hja it toaniel yn 'e rounte geane, om Germen en Geeske, dy hân oan hân foar elkoar steane, op de selde wize as op blêds. 58 stiet.*)

'T Is in sizzen, o, sa âld,
Bidragen wirde wol de wrâld.
Elts docht mei, dei oan dei
Wy gean wei, mar der nei
Helpt in oar der wer oan mei.

(*Berber, Anke en Lutske ôf.*)

---

## ALFTE TOANIEL.

GERMEN *en* GEESKE.

GERMEN, (*bang en eangstich.*)

Los!

GEESKE, (*bidaerd.*)

Né.

GERMEN.

Ik siz fen los!

GEESKE.

Né.

GERMEN, (*tige triljend.*)

Ik wird bang . . .

GEESKE, (*frjeunlik.*)

En dat fen my?

GERMEN, (*alhiel oerstjûr.*)

Och, heare, lit dochs los! (*Hy skûrt him los en rint rimpen foart, ûnderwilen seit hy:*) Ik rop dalik de polysje.

GEESKE.

Wolnou, rop de polysje. (*Germen ôf.*)

---

## TOALFTE TOANIEL.

GEESKE, (*allinne, docht hjar masker ôf.*)

Ha, ha, ha, der habbe wy nou de man fen de geastforskinings; bang for de gefolgen fen syn eigen leare. O, dou nijerwetske tiid! dou bringste ús wer werom nei de dagen fen bygelove en spokerij! En nou nei de polysje! Hwet dit ris wirde scil? 't Is Berber hjar útstel, en dy is útsliept genoch om disse grap ta 'n goed útein to bringen . . . Mar wacht. (*Hja fluitet op in fluitsje. Berber, efter de skermen fluitet werom. Geeske forfolget.*) Jawol, hja heart it al.

---

## TRETJINDE TOANIEL.

GEESKE *en* BERBER.

BERBER.

Hwet nou, waerd er bang?

GEESKE.

Och myn ljeave sloof, de hiele lea trille him en hy is nou nei de polysje.

BERBER.

Dat is neat, der wit ik wol rie for; en nou dou yn disse kast. (*Hja set de kastdoar iepen.*)

GEESKE, (*skrútel.*)

En hwet den?

BERBER, (*fiert hjar hwet oan.*)

Yn de kast siz ik en den . . . (*Lústert Geeske hwet.*)

GEESKE, (*blier.*)

O, jawol, 't is goed, as ik mar wit hwet ik moat. (*Geeske giet yn de kast, Berber docht de doar ta.*)

BERBER.

Sjea sa, en nou ik yn de stoel fen âlde Matsen, en lit den de polysje mar komme. (*Mei in swier lûd.*) Ikka, scilsa, steana!

---

## FJIRTJINDE TOANIEL.

BERBER, GEESKE (*yn de kast*), GERMEN *en* VAN SNORREN.

(*Germen en Van Snorren komme op.*)

GERMEN, (*skrikt mei it each op Berber.*)

Mar hwet nou, o hearinken, der sit Moike wer yn hjar stoel! O heare, Van Snorren, ho scille wy hjir mei oan?

VAN SNORREN, (*dryst en foars tsjin Berber.*)

Yn namme der Keninginne, hwet moatte jy hjir?

BERBER, (*bidaerd.*)

Dat selde scoe ik jo ek freegje kinne.

VAN SNORREN.

Ik bin in man fen de wet!

BERBER.

My bêst, en myn namme is Berber.

GERMEN, (*to siden.*)

Berber, 't is wier!

VAN SNORREN.

En nou dalik de doar út, âlde túnspin.

BERBER, (*heftich oerein.*)

Túnspin? Dat is in skelnamme for in tsjoenster, mar net for my! Ik fortsjinje myn brea op in earlike manear, sûnder my mei saken fen it regear to bimoeijen. Jy drage in eareteiken op jou boarst, omdat jy yn de East minskebloed forgetten habbe. Ik hab in greate húshâlding yn alle eare en deugd mei sûr fortsjinne lean great brocht, mar krige derfor gjin eareteiken. In ûnrjucht yn de wrâld, dat men de goede earme arbeider, as hy net mear arbeidsje kin, rinne lit, mar in moardener, lyk as jo, in eareteiken op it boarst hinget. O, polysjeman, fiele jy my, dat ik mear rjucht fen sprekken hab as jy? (*Van Snorren skriuwt yn syn boekje. Berber sjocht dat en forfolget.*) En hwet skriuwe jy der?

VAN SNORREN.

Ik meitsje proces-forbael.

BERBER, (*krijt him by de earm.*)

Net barre.

VAN SNORREN.

Al barre.

BERBER.

En ik siz fen net barre.

VAN SNORREN.

En hwa scil my dat bilette?

BERBER.

Ik!

VAN SNORREN.

En ho?

BERBER, (*fluitet en seit den:*)

Hark! (*Anke en Lutske bigjinne efter de skermen súnich to sjongen. Berber forfolget.*) Jy binne noch jong en de kreft fen de frou, dy hja hat yn hjar each en hjar stimme, docht de sterkste man krûpen as in slak yn it slyk.

VAN SNORREN.

Jy prate hwet, ik doch myn plicht.

BERBER.

Plicht! Ek dy forfalt as de frou it wol. Mannich stjûrman op de greate libbenssé heart nei 't ljeaflike gesjong fen de nimphen en 't hiele skip forgiet mei man en mûs! Hark!

(*Anke en Lutske sjonge nou lûd op, bliuwe efter de skermen.*)









VAN SNORREN, (*tsjin Germen.*)

Nou, 't is wonder, hwet ljeave stimmen, hwet moatte dat aerdige mûltsjes wêze, der 't dy swiete lûden útkomme.

GERMEN.

't Is my, as bin ik yn de Ethergewesten!

BERBER, (*tsjin Van Snorren.*)

Gean nei bûten, de fammen wachtsje jo yn de griene leane.

VAN SNORREN.

Is 't wier, den gean ik dalik hinne. (*Rimpen ôf.*)

BERBER.

Ha, ha, ha, en wei is it proces-forbael! Hwet is de wrâld dochs al in poppespil. (*Nimt de kat fen de stoel en leit der in citroenapel for yn 't plak, sûnder dat Germen dat sjucht en seit den to siden.*) En sa foroarje ik nou in kat yn in citroenapel. (*ôf.*)

## FYFTJINDE TOANIEL.

GERMEN, *letter* GEESKE.

GERMEN, (*allinne.*)

Mar sa scoe men siker bang yn yens eigen hûs wirde; en komt dat nou allegearre troch dat ik Vegetariër wirden bin; en my oan de geastenwrâld oerjown ha? Den mei ik siker wol wer mei spek en flesk bigjinne. Mar né, hou, ik scoe myn hiele erfskip forspylje, en dat kin de brúne net lûke. (*Sjucht om him hinne.*) En hwer is nou dat frouminske, dat Berber my taplakke wol? Foi, foi, hwet woe ik graech dat Geeske hjir mar wer wie, hie 'k nou mar de winskhoed fen Fortunatus. Hja is sa goed, sa ljeaf, mar ho komt it den mei Anke? Ik bin myn ried ta'n ein. (*Sjucht it âlde boek, dat Berber forgetten hat, lizzen.*) Mar hwet sjoch ik der; it âlde boek fen Berber. (*Krijt it en bigjint ûnforsteanbre wirden to lêzen, ûnderwilen komt Geeske tige sûntsjes út de kast en giet yn âlde Matsen hjar stoel sitten; troch in lyts tikje op de tafel sjucht Germen skril om en lit it boek falle.*)

GERMEN.

O heden minsken, dream ik ef is 't wier! Geeske, ho komst dou hjir sa?

GEESKE.

Ja, dat wit ik sels net, haw ik foart west?

GERMEN.

Nou noch briker! Ef biste in skynsel?

GEESKE.

Ik leau it net, mar dou dwylste.

GERMEN.

Ik dwylje? Né! (*Rint op hjar ta.*) Nou sjuch en hear ik datst dou it biste. Myn Geeske! (*Hy wol hjar beet krije.*)

GEESKE, (*wart him ôf.*)

Hou, hou, net sa bolstjurrich, dyn hannen thús.

GERMEN.

Ik scoe dy nou wol boaskje wolle.

GEESKE.

Praet my der net oer, ik scoe Anke ûndergong dwaen, en bûten dat hab ik ek in forskining hawn.

GERMEN.

Is 't wier? Unbigryplik is dochs dy kreft fen it ûnsjenbre! En hwet?

GEESKE.

Wol harkje: Anke scil dy ôfwachtsje en dernei scil der my ien yn de earmen falle, dy troch de geasten op de dwaelwei rekke is, en rêste fine oan myn herte. En dy scil wer ite alles hwet ik yt en drinke al hwet ik drink en leauwe, al hwet ik leau . . . koartom dy scil ien mei my wêze, sa as man en frou dat yn wierheit mei elkoar hearre to wêzen.

GERMEN.

O, ho lokkich, alhiel myn winsk en bigearte.

GEESKE.

En nou dou moarn dalik nei Anke, dy mei langst en mei smerte op dy wachtet en ik wachtsje dertroch op him, dy my dernei bikind wirde scil.

GERMEN.

Geeske? hwet bin ik freamd en núver en tagelyk ek o sa bliid, datst dou wer by my biste en ik scil dwaen sa aste seiste, en gean moarn dalik nei Anke.

GERMEN.

Ja, doch dat, it is ta ús beider bêst.

GERMEN, (*sjongt.*)

Moarn gean ik da - lik nei An - ke, En
siz: myn yn - ljeaf fan - ke Wolst dou, ik swar dy
trou, Nou wir - de foart myn frou? En
seit hja fen ja, ik wol dy wol ha, Dan sjong ik hiel fro-lik fen
tra - la - la. En seit hja fen ja, ik wol dy wol ha, Den
sjong ik hiel fro - lik fen tral - de - ra - la.

GEESKE.

Nou giet hy moarn nei Anke
En seit: myn ynljeaf fanke,
    Wolst dou, ik swar dy trou,
    Nou wirde foart myn frou?
En seit hja fen ja, ik wol dy wol ha,
Den sjongt hy hiel fleurich fen tralderala!

GERMEN, (*sjucht om him hinne.*)

Mar Gees, hwer is de kat?

GEESKE.

Ja, dat wit ik net.

GERMEN.

Mei al dy alteraesje grif fen binaudens de doar út-roun. Wy meije dalik wol oan 't siikjen. (*Sjucht om him hinne, rint siikjende it toaniel yn 'e rounte en ropt:*) Pûs, pûs, pûs!

GEESKE, (*ek siikjend.*)

Pûs, pûs, pûs! (*ûnderwilen sakket it gerdyn.*)

EIN FEN IT TWADE BIDRIUW.

## Tredde Bidriuw.

---

It toaniel is in doarpsherberch. Alles is tige eptich en kreas. Geale stiet by de tapkast, Ymkje en Anke sitte by in tafel, dy der neist stiet; de ùtdoar op de eftergroun.

---

### EARSTE TOANIEL.

YMKJE, (*tsjin Anke, dy beide sitte to naeijen.*)

En Germen hat dy in brief skreaun, dat er wol mei dy boaskje wol?

ANKE.

Ja, en as mem him lêze wol, hjir is er. (*Jowt him Ymkje oer.*)

YMKJE, (*bisjucht it brief.*)

En hwet in moaije brief; 'n printsje op 'e hoeke, twa hannen yn elkoar en der in hert boppe, mei in griene kranse der om hinne, nou, nou siz ik, dit is mar lang gjin smeldoek, hear. Mar ho komt hy der sa núver by, hy wit ommers wol dat notaris Splint dyn fêste frijer is.

GEALE, (*los wei.*)

Ja mar, och, hwer de iene sin oan hat, der hat de oare faek ek sin oan; tink mar ris oan dy sels, Ymkje, do 't ik dy habbe woe, woe Pieter Douwes Keimpe dy ek habbe.

ANKE.

Mar heit woun it.

GEALE.

Ik woun it sa glêd as in klûntsje, howol Keimpe mear jild hie, mar ik hie mear ljeafde.

YMKJE.

Kom, kom, sa kin 't nou ek wol wer. (*Tsjin Anke.*) en hwet haste him andere?

ANKE.

Ik hab him op in swiet rûkend roazepompier werom skreaun dat hy sa ringen dwaenlik mar komme moast.

YMKJE.

Mar fanke, dat kin ommers net; hwet scil notaris der den wol fen sizze!

ANKE.

Gjin noed, dy is der mei bikind.

GEALE.

Men scoe dochs net hoapje, dat dit hjir al in bigjin wirde scil fen de frije ljeafde, dy 't fen út it bûtenlan, lyk as sa folle oare dingen, hjir nei ús oerwaeit.

YMKJE.

As dat sa wier, den koene hja om myn part beide wol yn in kanarje foroarje, hwent der heart sok spil by thús, mar net by ús minsken.

ANKE.

Hwet djipsinnige tinkbylden. Né, as alles komt sa as wy dat wolle, den dogge wy in goed wirk, en âlde Berber helpt ús.

YMKJE, (*hwet forwondere.*)

Alde Berber?

ANKE.

Ja, âlde Berber, en de saek is sels al yn folle wirking.

GEALE.

Hwetste seiste.

ANKE.

It scil in grappige útfining wirde mei it doel, dat dy goede Kei, Germen syn neef, der wol by fart en dat Germen en Geeske in pear wirde.

YMKJE.

Né, mar den ha ik it net sein, hear, as dat it doel is, den scil ik jimme dwaen sels priisgje, hwent as Germen Geeske rinne litte wol, omdat hy ryk wirden is troch it jild fen âlde Matsen, dat kin nimmen goed fine; en by Matsen hjar libben . . .

GEALE.

Hab ik dy twa hwet faek yn skimerjoun efter de flearehage stean sjoen to frijen.

ANKE.

Heit sjocht ek altiid alles.

GEALE.

As dat alles is, ja, den hab ik it sjoen.

---

TWADE TOANIEL.

GEALE, YMKJE, ANKE *en* KEI.

KEI, (*komt op.*)

In glês bier, astjobleaft.

GEALE.

Astjobleaft. (*Tapet yn.*)

KEI, (*dy 't sitten giet, en syn piip oanstekt.*)

Hwet hab ik heard, is núvere Matsen dea?

GEALE.

Dea hear, en der ek al ûnder.

KEI.

Wis tige hastich tagien.

GEALE.

Nou né, en ek al, hja wier sa'n grouwe sechstich, en dy 't it sa lang úthâlde, kin men net fen sizze dat hja nou eigenlik hastich binne; 't is net âld mar ek net jong mear. Astjobleaft. (*Jowt Kei it bier.*)

YMKJE.

Om mar koart to sizzen sa as it is, den hat it âld minske hjar eigenlik op 't lêst noch dea dounse.

KEI.

In fleurich útein.

GEALE.

De âlde biis is wis noch ris wer boppe komd, hwent it hat altiid in fleurigen ien wêst, nei 't men seit.

YMKJE.

Ik ha wol ris heard, dat hja yn hjar jonge jierren hwet ûngelokkich yn de ljeafde west is; de moaiste en de rykste feint út it gea wie hjar sin, en do 't dy mei in oarenien boaske, wirde Matsen hwet freamd en núver, gie de wide wrâld yn en kaem hjir op 't lêst wer to lânne mei hjar freamdichheden.

GEALE.

Ei ja, it giet mei in hopen âlde frouljue op 't lêst krekt en gelyk as mei de âlde hinnen, hja wolle kraeije as hoannen, mar dat kinne hja net, en den komme der núvere lûden.

ANKE.

Hja moat mei dat al mar moai ryk bistoarn wêze.

YMKJE.

Ja wis, en ho 't hja oan dat jild komd is, der binne de lêzings bare ûngelyk oer.

KEI.

Ja frou, dat wit ik ek net, en troch dat it myn moike wier . . . .

YMKJE.

Wier it jou moike?

KEI.

Ja, dat is my to minsten altiid sein.

GEALE.

Den binne jy wis Kei?

KEI.

Sa is myn namme, en Germen is myn neef. Wy skriuwe ús, Riedersma.

GEALE, (*him bitinkende*).

Riedersma, ja wol, sa skriuwde Matsen hjar ommers ek. (*Tsjin Kei*) en mei yn 't Testemint?

KEI.

Ja, sjuch, dat is 't him just, hwerom dat ik oerkomd bin.

GEALE.

Den habbe jy gjin biskie krige fen hjar dea?

KEI.

Wolné! Ik lies it hiel tafallich, jister yn de krante.

GEALE.

Yn hwet krante?

KEI.

Ja, dat scoe ik jo net sizze kinne, mar myn wiif hie nei Snits ta west, en in poun koarstekoeke mei nomd, en der siet in stik krante om hinne en der stie it yn.

GEALE.

Ik woe to minsten sizze, hwent it minske is al in wike ef seis wei.

KEI.

En hwa wennet nou yn hjar hûs?

GEALE.

Germen fensels, dy wier by hjar yn.

KEI.

Dat wist ik.

GEALE.

En is nou in hiele mynhear . . . .

KEI.

In hielen kin 't nea wêze, hwent it hat altiid in healen west.

GEALE.

En Vegetariër.

KEI.

Vegetariër? Hwet bitsjut dat?

GEALE.

Brûkt gjin sterke drank, en gjin spek en flêsk, en al sa foart hinne.

KEI.

In moaije boel, as alle minsken sa diene, hwer scoene de boeren den hinne mei hjar fé, kij, skiep en bargen?

GEALE.

Nou ja, it moat den wer ris hwet oars as oars, en ien gek makket folle, dat is altiid sa west, en dat scil ek sa wol bliuwe.

KEI.

En as in skiep kolderich wirdt, den komt him dat altiid yn 'e kop oan.

YMKJE.

Hy is al by Matsen komd, do it noch mar in boike wier, hab ik wol ris heard.

KEI.

Ja, dat scil 't wol, dat wyt ik net sa krekt, mar de Notaris dy de neilittenskip fen âlde Matsen yn hannen hawn hat, ef noch hat, hwer wennet dy?

GEALE.

Hjir flak oer.

KEI.

Scoe hy thús wêze?

ANKE.

Fen moarns njoggen ta ien en fen middeis twa ta jouns acht ûre, is it kantoor iepen.

KEI.

Mar wit je hwet, den moat ik der mar ris efkes hinne, en hear ris hwet dy fen de saek wit.

GEALE.

't Is it bêste hwet jy dwaen kinne.

(*Kei giet ôf.*)

---

**TREDDE TOANIEL.**

GEALE, YMKJE *en* ANKE.

YMKJE.

't Is eigenlik mar in raer spil, dat testemintsjen, de iene faek alles, en de oare neat, en den beide allike nei.

GEALE.

't Is ek sa, mar de wet lit it ta.

YMKJE.

't Moast wêze lyk as mei de soldaten, as dy hjar tsjinst út habbe, den levert elts syn wapens wer yn; hja binne den minder ef better wirden, allike folle, hja hearre oan it ryk.

GEALE.

Ek al in nij idé dat rûkt nei lânnationalisatie.

YMKJE.

't Kin wol wêze, mar dat hearskjen nei de dea moast net bistean meije, sa lyk as mei al dy eigendommen fen 'e tsjerken en gasthúzen, dy torervje nea en de bistjûrders derfen keapje mar jimmer wei oan, hwer moat dat mei de tiid hinne.

GEALE.

Wol as alle eigendommen oan de gasthúzen komme, den komme wy fensels ek yn 't gasthûs, en hwet wolste den mear?

YMKJE.

Ja, jy habbe de gek er mei.

GEALE.

't Is ek sa; mar dy 't baes is, mei 't witte, en den kinne wy wol oer in hopen dingen prate, dat dit net goed is en dat dat net goed is, mar it scil ús net folle bate, harkje mar ris.

ANKE.

Ja heit, helje mar ris op!

GEALE, (*sjongt.*)


















(Geale, Ymkje en Anke.)













GEALE.

De kieswet hwet is der oer praten en skreaun;
Mar 't is for de frouljue it selde yet bleaun:
Ho wiis en ho ryk ek, men telt hjar net mei;
De stimbos der hâldt men de frouljue by wei.
't Is skande, dat siz ik, hwent wiern' der gjin frouljue,
Ho aeklik forlegen wiern' den net de manljue.

GEALE, YMKJE *en* ANKE.

Nou kin men der wol hwet oer sjonge en prate,
Mar hwet wy ek dogge, 't scil net folle bate.

GEALE.

To praten is silver, to swijen is goud,
De wierheid to sizzen, is faek net bitroud;
Omdat dy oeral lang gjin herberge fynt;
De wrâld is net frij in syn útring, sa 't skynt.
As elts altiid sei, alhiel sa 't hy tochte,
Licht dat hy him sels yn de ûnderwal brochte.

GEALE, YMKJE *en* ANKE.

Oer 't dwaen fen de minsken kin men wol hwet prate,
Mar hwet wy ek sizze, 't scil net folle bate.

---

## FJIRDE TOANIEL.

GEALE, YMKJE, ANKE *en* GEESKE.

GEESKE, (*komt op, sjucht om hjar hinne en ropt:*)

Pûs, pûs, pûs!

YMKJE.

Is jimme kat op 'e flitter?

GEESKE.

Ei ja, wy hiene jisterjoun in hiele bulte oanrin by úzes, en do is de kat der wis fen binaudens útsnijd, ef it moat wêze sa as Germen seit, dat Berber hjar yn in citroenapel foroare hat.

GEALE.

Dat scoe in kinststik wêze, hwermei op Ljouwter merke jild to fortsjinjen wie.

GEESKE.

't Wol my ek net oan, mar de kat is foart en der leit in citroenapel for yn 't plak; mar den hat hja hjir ek net west?

YMKJE.

Jimme kat? né.

GEESKE.

It is in spil. Sa jimme witte, is Germen vegetariër en nou woe hy dat de kat ek leare, mar pûs is allerfreeslikste hjit op mûzen, sadat hja der alle oar iten for stean lit.

GEALE.

Der habbe wy it al wer, natûr giet boppe leare. In hopen fen dy nije útfiningen bisnije hjar sels. As Germen mar ris krapte en honger krige, hwet scoe him it spek en flêskbrieden lekker oanrûke en in stik brea mei greauwen scoe in gastmiel for him wêze.

GEESKE.

Dat is 't him krekt, dy hiele ûnthâlderij is in spiltsje for de greate rike ljue, dy krije kinne hwet hja habbe wolle, en dat baut Germen nei.

YMKJE.

En ho giet it nou mei jimme?

GEESKE.

Mei Germen en my? Fensels, ik bin syn húshâldster en Anke is nou syn oansteande, sa 't hy mient.

YMKJE.

Ik hab sa krekt syn brief lêzen.

GEESKE.

It is in wonder, ho lokkich hy him sels mei dat plan makket, en ik stypje him der yn, hwent it moat earst op 't slimst ear it bettert.

ANKE.

Sa is 't krekt, Geeske, en wy binne al moai op wei, tinkt my om him fen de hypekonder to genezen.

GEALE.

Der scil dos ien for de kroade riden wirde, bigryp ik en dy iene is Germen. Nou, ik moat sizze, it wirdt oan de rjuchte bisteld. En hy lit dy nou alhiel yn dyn wêzen?

GEESKE.

Ja hospes, ik bin der nou oer lyk as it tredde laem, mar kom, ik moat mar sjen dat ik de kat wer fyn. Pûs, pûs, pûs . . . (*Wol foartgean, mar komt Berber tsjin.*)

---

## FYFTE TOANIEL.

GEALE, YMKJE, ANKE, GEESKE *en* BERBER.

BERBER, (*komt op.*)

En dou sikeste wis om de kat?

GEESKE.

Ho witte jy dat?

BERBER.

Om datste rôpste fen pûs!

GEALE, (*laitsjende.*)

Nou dy is goed, hear.

YMKJE.

Ja, Berber is net op hjar mûltsje fallen.

BERBER.

Gjin kompleminten, as men der sels by is, frou. (*Tsjin Geeske.*) Mar gean dou nei jimme turfhok, doch de doar

iepen en de kat scil foar dy stean, sitte ef lizze, dat wit ik net sa lyk, mar der kinste hjar fine.

ANKE.

Nou, 't is núver, de minsken sizze den, dat jy tsjoene kinne, mar it hat er wol hwet fen.

BERBER.

Och heden né, ik hab hjar der sels ynbrocht, en in citroenapel der for yn 't plak lein.

GEESKE.

En dy apel hat Germen mei de tange beet krige en sa bûten doar brocht.

BERBER.

Moai sa, en bigripe jimme nou al hwet fen de swarte kinst?

GEALE.

Ik wol.

YMKJE.

Ik ek wol.

BERBER.

En Anke en Geeske binne by my yn de leare.

YMKJE.

En hwet moat dit nou bitsjutte, as ik freegje mei?

BERBER.

Dat scil ik jo sizze. Germen moat fen syn siikte genezen wirde; en nou moatte wy alle mûglike dingen bitinke, dat wûnders lykje, mar dat oars neat is as kinstemakkerij, der hy op 't lêst fensels om bigjint to laeitsen. Hwent leau my, al dy wonders dy 't de domenys ús fen

âlds learden en hwer de nije tiid nou mei spiritisme en al dy dingen mear mei foar 't ljocht komt, 't is neat as in gûchelderij, om de minsken bang en binaud ef sa hwet to meitsen, om der sels goed by to farren. En ik doch mei oan dy kinstemakkerij, omdat de wrâld noch altiid ljeaver de leugen leauwt as de wierheid. En as de geastlikheid hjar net skammet om de minsken dom to hâlden, en der in kostwinning fen makket, hwa scil it my den kwea nimme, om dermei ek troch de tiid to kommen — mar der binne Notaris en Kei, it folk komt by de ljue, scoe 'k sizze.

---

## SECHSTE TOANIEL.

GEALE, YMKJE, ANKE, GEESKE, BERBER, NOTARIS *en* KEI.

(*Notaris en Kei komme op.*)

NOTARIS, (*tsjin Kei.*)

Ja, myn bêste frjeun, myn libben net sa'n freamd tesstemint makke en ek nea earder fen sa'n gefal heard.

YMKJE.

En bûten nijsgjirrich to wêzen, ho is 't útpakt?

KEI.

Neat út to pakken, 't is allegearre al ynpakt. Ik krij gjin heale reade cint.

BERBER.

Dat is skande.

NOTARIS.

En ik kin as notaris yn disse saek neat for jo dwaen.

KEI.

Dat spyt my.

BERBER.

Mar scil my mei helpe, yn de ûndernimming, dy 't op tou set is.

NOTARIS.

Ja, dat beloof ik.

BERBER.

En den noch gjin moed forlern, Kei; hwent elts lyk en rjucht dwaen, dat scil en moat yn elts minskehert en oer hiel de wrâld de boppetoan habbe en hâlde. De gelearde natûrûndersikers wolle de Skepper fen alles fine, mar dat scil hjar wol nea lokke en sa ûntstie it materialisme. Dizze ûngelovigen habbe op in hopen plakken de minsken de tsjerken útpreke en sa ûntstie de ûntofredenheid, haet, niid en ôfginst. En nou wolle de alhiel-ûnthâlders dy ûngelovigen wer yn de tsjerke lokje, troch foar to gean, mei ho 'n bytsje in minske al net ta kin, en dat net it stof mar de geast de wiere minske útmakket, sa dat iten en drinken eigenlik mar bysaek is.

NOTARIS.

Om de earme minsken sa wer ta tofredenheid to bringen.

BERBER.

Neat oars.

GEALE.

In getear en gekear, in gefâld en geploai om eigen ear en eigen bûse.

BERBER.

Nimmen hat to leauwen, dat er oer 't algemien sa'n bilang yn oare minsken steld wirdt, om der yn wierheid for to bidden ef jild for op to rinnen, och né, 't is in gebrûk út de âlde tiid dat goed bileane wirdt. Ut wiere ljeafde for oare minsken wirdt er in bytsje, o sa'n bytsje

dien. Mannichien, dy 't oan de earmen hwet jowt, docht dat faek om der mar ôf to kommen, mar net út meilijen. Oaren jowe sims yn 't iepenbier, sadat de wrâld sjen kin, ho bêst en braef hja binne, en dogge it dos út earsucht. Mar goeddwaen út wiere ljeafde ta syn neiste, dat wirdt der tin siedde.

YMKJE.

Mar giet dit nou net hwet al to hird, Berber?

BERBER.

't Is wier, op eltse regel is in útsondering, der binne wol brave minsken, mar dy dogge yn 't stille goed, en pronkje net mei hjar deugd en ljeafde. En wês derfen oertsjûge, dat al hwet ik hjir siz, troch in hopen minsken tocht wirdt, mar dy doarre it net úterje; diene hja dat, hja scoene de ginst fen oaren kwyt reitse, dy hja om dit ef om dat soms nedich habbe, hwent mei hiel forsichtich dûken en krûpen komt de kat hwer 't hja wêze wol. In hopen minsken binne der bang for om de wierheid to sizzen en ek om dy to hearren, en sadwaende wirdt der in hopen trochslokt, dat er oars by tiden sa nedich ris út moast. Mar kom Kei, nou geane jy mei my en wy scille sjen hwet as wy kinne, en dou ek, Gees. Kom, jow my elts in earm (*Hja dogge dat.*) en fleurich as altiid geane wy hinne.

BERBER, KEI *en* GEESKE, (*sjonge op de wize fen blêds. 58 en geane dermei ôf.*)

't Is in sizzen, o, sa âld,
Bidragen wirde wol de wrâld.
Elts docht mei, dei oan dei
Wy gean wei, mar der nei
Helpt in oar der wer oan mei.

### SAUNDE TOANIEL.

GEALE, YMKJE, ANKE *en* NOTARIS.

GEALE.

In núvere âlde beppe, dy selde Berber!

NOTARIS.

Hja doar it sizze, en hwet hja seit, dat tinkt hja ek. 't Is noch in âlderwetsken ien, dy der gjin doekjes om wynt en bang is fen draeijen en flaeijen.

ANKE.

En hwet in goede Kei.

NOTARIS.

Siz dat wol, it is to hoapjen, dat Berber mar ris bigjint to fortellen, hwet hja wit, hwent dat er geheimen binne, der bin ik fen oertsjûge. Nearne hwer ik ek in ûndersiik ynsteld ha, kin men my klearichheid jaen, ho 't Matsen sa ryk wirden is, en hwa de âlden wêst binne ef noch binne fen Germen en Kei. Hja hjitte neven, en habbe ek de selde fan, dat is wier, mar 't is for my noch altiid in tsjustere saek.

GEALE.

En nou in kat mei yn 't testemint, hwa hat der ek ea earder fen heard?

ANKE.

Troch dy kat koe alles noch wol ris oan 't ljocht komme.

NOTARIS.

Hwa wit it. (*Sjucht op it horloge.*) En nou kin de nije frijer der mei komme, Anke.

YMKJE.

Den wy nei de oare keamer.

GEALE.

Dat scil 't bêste wol wêze, hwent it koe wol ris spanne as ik myn laeitsjen litte koe, nou 't ik wit hwet der oan wei gean scil. Kom Ymkje, ik dy yn de earm.

YMKJE.

Hwet griene bui net.

GEALE.

Nim er in foarbyld oan Notaris.

NOTARIS.

Ik sjuch ho je 't habbe. (*Geale en Ymkje ôf.*)

---

## ACHTSTE TOANIEL.

NOTARIS *en* ANKE.

NOTARIS.

Al to folle minsken der de frolikheid en de ljeafde to ringen útgiet. Wy scille dy er ynhâlde sa lang as it kin, Anke!

ANKE.

Dat is to hoapjen. En ho moat ik myn rol nou aenstons fjirder tsjinoer him spylje?

NOTARIS.

My tinkt, dou bliuwst mar sitten, derste nou sitste en sjong dat sankje fen de kat en de ljurk . . . (*Sjucht Germen oankommen.*) Mar der is hy siker al. Nou, hâld dy goed, ik scil yn dy tiid efkes by Geeske sjen, eft de kat al wer to lânne is.

ANKE, (*gútich.*)

Mar hâld dou dy den ek goed.

NOTARIS.

As de iene de oare bitrout, den bitrout de oare de iene ek, nou, ta strakjes. (*Notaris los ôf.*)

ANKE.

Ek sa, ta strakjes.

---

NJUGGENDE TOANIEL.

ANKE *allinne, letter* GERMEN.

ANKE, (*sjongt.*)













Hy wilewale der omheech
En tocht om gjin forrie,
En fladd're do wer nei de groun
Der hwer 't de kat krekt wie.

En as in tiger sprong dy do
To foarskyn út it grien,
En sloeg syn skerpe neilen út
En 't wie mei 't ljurkje dien.

GERMEN, (*dy 't al in eagenblik stien hat to harkjen, komt op.*)

Heden, heden, hwet sjonge jy der moai! Wie dat in wiere stoarje?

ANKE.

Nou, my tinkt it. Witte jy net mear, dat dy greate swarte kat fen jou moike Matsen ús ljurk dea makke hat?

GERMEN.

't Is ommers ek wier, mar hja scil 't nou net wer dwaen, hwent hja is nou lyk as ik: vegetariër. Mar wolle jy wer in ljurk habbe . . . ?

ANKE.

Net nedich, de kouwe is al wer biwenne troch in oarenien.

GERMEN, (*mei in sucht.*)

Sa giet it, de iene giet en de oare komt. Alles wikselt jimmer oan, fen stilstean is gjin sprake en hwa wit yn hwet lichem nou dy siele, dy geast sit fen jimme ljurk.

ANKE.

Habbe ljurken den ek in siele?

GERMEN.

Alle bisielde wêzens habbe in siele; en dy kin oergean yn in minske.

ANKE.

En in minskesiele?

GERMEN.

Hat foarhinne yn in kou, skiep ef hynsder sitten, ef yn in fûgel; ja sjuch, dat is net út to meitsen, omdat wy der gjin onthâld fen habbe. Mar hark ris Anke; de blommen libje en fiele, bisten en minsken libje, fiele en en tinke. En as ik my sa den goed oan tinken oerjow, den doch ik myn eagen ticht (*Hy docht dat.*) en lit myn lichem mei rêst, en den oanheare jy myn geast.

ANKE, (*giet opstean.*)

Gean jou gong. (*Bliuwt earst efkes stean en giet den hiel súntsjes ôf, wylst hja to siden seit:*) Dit is my in núvere frijer.

GERMEN.

As men in krûdtsje-roer-my-net mei de finger oanroert, lûkt er de blêdtsjes by elkoar en lit se hingje. De gefoelichheid by de planten is fen de selde aerd as by de dieren en minsken, alles kin men dea dwaen troch electriciteit; en ek it forgif hat op de planten de selde útwirking, as op minske en dier. Planten en blommen sliepe, as de sinne ûnder giet, hja skromfelje hjar blêdtsjes by elkoar, en wy bistopje ús mei in tekken. In plant wirdt koraeldier, in koraeldier in amphibium, in amphibium in sûgdier, in sûgdier in minske, in minske in Ingel, in Ingel. (*Hy fâlt mei de stoel om, troch dat hy it tige mei de hânnen útleit.*)

ANKE, (*komt rimpen op.*)

Hwet nou? (*Germen komt oerein, en fielt nei syn holle.*)

GERMEN.

Ja sjuch, myn geast rekke hwet tofolle yn biweging en nou foel it lichem om.

ANKE.

En is de geast nou wer yn bidwang?

GERMEN.

Ja myn faem, ik bin nou wer alhiel normael, en sa as jy witte, bin ik troch de dea fen âlde Matsen in ryk man wirden, en nou woe ik wol . . . (*Bitinkt him.*) ja hwet scil ik nou sizze?

ANKE.

Ik wit it net.

GERMEN.

Ja, nou woe ik earst . . .

ANKE.

Siz it mar . . .

GERMEN.

Wol in kop cacoa fen jo habbe.

ANKE.

Astjobleaft. (*To siden.*) Hwet dat ris wirde scil. (*Efkes of.*)

GERMEN, (*allinne.*)

Der stean ik nou foar 't fjûr, dat my yn de nacht sa waerm makke, en nou lykje ik wol kâld en forlegen. Dit moat oars! Hwet scil ik dwaen? Goede geasten stean my by! Hjar aenstons sa mar yn ienen om de hals fleane, ef in tige by tige gemoedlike oanspraek hâlde, dy tsjûgt fen wiere ljeafde en iwige trou, en hjar sizze dat ik as snie foar de sinne forgean moat, as ik hjar net krij, en dat ik hjar wol op 'e hannen drage wol, ja wol for hjar stearre wol as 't moat; mar né, de wiere ljeafde

suchtet en smachtet, ef sjongt as in nimf yn de sé, en ik, ik fiel my der ta yn steat, wolnou den, ik scil sjonge.

ANKE, (*wer op, mei in kop sûkelarje.*)

Astjobleaft.

GERMEN.

Tankje wol. Dit is noch hjit, mar efkes stean litte, en wylst disse sûkelarje ôfkoellet, scil de wareme wasem my forwaermje. Jy witte wis like goed as ik, dat in minske dreame kin.

ANKE.

Ja, dat wit ik.

GERMEN.

Wolnou, sa ik jo skreaun ha: jy binne my yn de dream forskynd en howol ik oars tige mei Geeske op hie, is myn ljeafde, dy ik fielde tsjinoer Geeske, alhiel op jo oergien, en nou fiel ik my sa lokkich.

ANKE.

Ik ek.

GERMEN.

Jy ek?

ANKE, (*to siden.*)

Ja, omdat it in dream is.

GERMEN.

Jy kinne myn tinzen wol riede, mar ik scil se jo úterje yn sjongen, dat komt noch mear út it herte, en is ynliker, swieter, aerdiger, ljeaver, koartom, mear himelsk en Ingeleftiger as praten, harkje:

(*Hy sjongt.*)

Myn al - der - bês - te faem, Ik
bin hjir by dy kaem, Om hân en hert, Och
we-ger - je net, Ik swar dy i - wich trou Wird
dou myn bra - ve frou Ik hâld sa'n bult fen
jo, Dyn hân en hert, Och we-ger - je net, Ik
swar dy i - wich trou.

ANKE.

Ik wol jo wol as man,
Mar sjuch, jou kat moat den
De doar út, hwent
Ik hab it lant
Al lang oan eltse kat,
It lant, as 'k wyt net hwet,
Hab ik oan eltse kat.
De doar út, hwent
Ik hab it lant
Al lang oan eltse kat.

GERMEN.

Och hea, hwet treft dit min,
Hwent sjuch, de kat dy kin
    Myn doar net út,
    De hiele bút
Fen Matsenmoi, o sei!
Forspile ik der mei,
En alles wie for Kei.
    Myn doar net út,
    De hiele bút,
Forspile ik der mei.

ANKE.

Gean den mar stil foarby
Hwent om it jild is 't my
    It meast to dwaen.
    Myn hân wol 'k jaen,
Om it jild wol 'k just jo ha;
Om it jild siz ik fen ja,
Den pak ik dalik ta,
    Ik wol it dwaen,
    Myn hân jo jaen,
Om 't jild wol 'k just jo ha.

GERMEN.

My, en it jild, mar gjin kat, dat is jou bidoeling.

ANKE.

Goed bigrepen, en as jy sa net wolle, den giet it oer.

GERMEN.

Myn kat moat dos de doar út, en der nea wer yn komme.

ANKE.

As wy boaskje scille, né.

GERMEN.

En ho doch ik dat?

ANKE.

Ja, der moatte jy for riede.

GERMEN.

En giet de kat de doar út, en ik hâld myn jild . . .

ANKE.

Sa as ik sein ha, den slach ik ta mei beide hannen tagelyk.

GERMEN.

O, ho lokkich!

ANKE.

Tink jo nou foart mar net al to bliid, hwent om de kat de doar út to krijen, sûnder dat immen it merkt en sa dat hja nea werom komt, dat is makkeliker sein as dien, hwent hwer in kat ien kear in mûs fangt, der giet hja grif wer hinne.

GERMEN.

Mar myn kat fangt gjin mûzen mear.

ANKE.

't Is ommers ek wier, dy is vegetariër, lyk as jy sels.

GERMEN, (*nei him bitocht to habben.*)

Wacht, ik hab in idé!

ANKE.

En dat is?

GERMEN.

Ik jow him oan in joad, dy docht him yn in sek, giet dermei nei Ljouwert, en . . . .

Anke.

Mar scil dy man for jo swije?

Germen.

't Is wier, hy scoe my letter yn 't near bringe kinne. Jild, ef ik forklap dy, scoe syn machtspreuk wirde kinne, né, der moat hwet oars op útfoun wirde.

Anke.

En alhiel út jo sels en troch jo sels ek út to fieren.

Germen.

Sadat jy der ek neat fen witte.

Anke.

Né, sa net, hwent as wy man en wiif wirde scille, den moatte wy gjin geheimen for elkoar habbe; dat heart sa net. Ik hear dos to witten ho en hwet jy dwaen scille, sûnder dat ik jo der yn bystean.

Germen.

Dat is wier, alhiel wier. Wolnou, ik forsûp hjar!

Anke.

Forsûpe, dat is sa wreed.

Germen.

Ja en né, omdat de greatste part fen it lichem út wetter bistiet; it is sa den eigenlik in forieniging fen wetter, mei in bytsje oar goed der by.

Anke.

Doch hwet jy wolle, mar ik hâld er my bûten.

Germen.

Der is oars gjin útwei.

ANKE.

Mar yet ris: jy leauwe oan geastforskinings en sielsforhûzings fen minsken yn bisten, en bisten yn minsken. Kin der den ek ris fen dat gûd op 'e loer stean, wylst jy dy died dogge en den nei dy tiid, de geast fen de kat sels? Scoe dy it jo letter ek ris lestich meitse kinne?

GERMEN.

Dat is for my. As ik jo mar krij, den scil ik my der wol mei redde.

ANKE.

Ik wit net, ik wit net. Jou gelove en jou dwaen rinne net moai yn 't span.

GERMEN.

Ja, mar hark ris, men kin altiid lang net sa 't men wol, der binne jimmer boarterijen yn de natûr, sa wol yn it geastlike, as yn it stoflike.

ANKE.

Krekt en gelyk as by domeny Klinker, dy krige in birôp, mei in tige heech traktemint, en sei do tsjin de gemeinte, dat er de Heare bidde scoe, dat dy him rie jaen mochte, hwet it beste wie, it birop oannimme ef der for bitankje. En syn wiif hie al in moaije nije japon by de skroar, dy hja oan habbe scoe, as domeny syn earste preek die op it nije plak.

GERMEN.

Ja sjuch, it kin altiid in hopen skele ho en hwet men docht, as men it mar docht út ljeafde en for de ljeafde . . . en nou in lytske. (*Hy wol Anke beet krije, mar dizze wart him ôf.*)

ANKE.

Né, earst de kat út 'e foetten.

GERMEN.

En krij ik den ien?

ANKE.

Misskien wol tsien.

GERMEN, (*bliid.*)

O, ho lokkich, nou forsûp ik hjar dalik. Anke, hwet ha jy my lokkich makke!

ANKE, (*to siden.*)

Ta sa lang as it dûrret . . . (*Germen ôf.*)

---

TSJIENDE TOANIEL.

ANKE *en* NOTARIS.

NOTARIS, (*dy al efkes om in hoekje stien hat.*)

Ho fier biste, haste de saek foar elkoar?

ANKE.

Klear, hear! Hy mient nou dat ik mei him boaskje scil en forsûpt nou de kat.

NOTARIS.

Moai sa. En ik bin by Geeske west, en hab hjar alles oan 'e hân jown, ho 't wy de grap nou fjirder útfiere scille; en hja lake dat hja skodde.

ANKE.

En de kat?

NOTARIS.

Lei op syn gewoan plak fredich to sliepen.

ANKE.

Dat stomme dier.

NOTARIS.

Nou gjin meilijen, 't is ta bêst fen ús, allegearre, en Germen kin dertroch wer in gewoan minske wirde. En bûten dat, tink oan Atjeh, ho folle minsken wirde der net út 'e foetten makke, en dat hjit wis ek ta heil fen ús hiele Nederlân!

ANKE.

Ja, as men der oan tinkt, den binne de minsken mei al hjar biskaving en forljochting noch allike wreed en bar as by âlds. Oan de oarloch de oarloch forklearje, en de ljeafde de wrâld regearje, dat is it ideaal fen elts woltinkend minske, mar scoe 't sa fier wol ea komme?

NOTARIS.

Like min as dat de minsken hjir Ingels wirde, — hwet nei it jier twa tûzen barre scil, dat wit ik net, den bigjinne wy wer mei in nij spil — mar hwet er ek bart ef barre scil, altiid scille der gûds wêze en bliuwe, dy de tol bitelje moatte for in oar. It stribjen nei alles gelyk is in siikjen nei it deade punt en de dea is kâld, stil, tsjuster, út! Der moat dos striid bliuwe, scil der libben bliuwe, en yn de greate libbensstriid scil de iene for de oare bûge, scil de iene for de oare wike en fâlle moatte. Pûke scil dos ek fâlle, en hjar geast scil opstige nei it Walhalla; en it kaptael fen âlde Matsen scil dertroch yn dy hannen komme, dy it folgens de wet fen earlikheid, billikheid en rjucht takomt, en wy scille wille habbe fen ús wirk.

ANKE.

Dat is to hoapjen.

*(Hja sjonge.)*



For hwet wy yn de wrâld for-keard, Oer-



al for ûn-rjucht nea - me, It wirdt ús yn 'e



skied'- nis leard, Moast jim-mer bloed om strea - me. En



as nou for de swar - te kat, De lês - te û - re



slacht, Den hab-be wy it erfd kap-tael Fen Ger-men yn 'e



macht, En meit-se Kei der lok-kich mei, En licht noch hjoed de



dei. En meit-se Kei der lok-kich mei, En licht noch hjoed de



dei. En den haw-we wy ple - zier En



sjon-ge blij en blier En scoen' wol graech ris doun - sje.

Geale *en* Ymkje, (*fâlle dalik yn en geane neist hjar stean.*)



Wol nou wy dog-ge mei, For 't wirk op diz - ze dei



Kin ús it her - te bouns - je.

Geeske *en* Lutske, (*lyk as Geale en Ymkje.*)

Mar der hearr' wy ek by,
Hwent dizze grapperij,
  Scoe sûnder ús net kinne.

Berber *en* Kei, (*as de foarigen.*)

Troch geasten waerd ús sein
De story rint nei 't ein,
  Der moatte jimm' ek hinne.

Allegearre.

Komoan, den fen 'e flier
Mei alle wille en tier,
  Elts herte is forromme;
Troch dat 't sa ginstich stiet
En hiel nei winsk ús giet
Mar 't moaiste scil noch komme.

(*Hja bigjinne to dounsjen, ûnderwilen sakket it gerdyn.*)

EIN FEN IT TREDDE BIDRIUW.

# Fjirde Bidriuw.

---

It toaniel is in tún. — Foar op 't toaniel oan de rjuchterhân fen de taskôger de herberch fen Geale en der tsjinoer it hûs fen Notaris. Foar de herberch in verande mei grien en blommen, der in tafel mei stoellen ûnder As it gerdyn op komt, sitte Geale, Notaris, Ymkje, Anke en Lutske ûnder de verande, mei in sûpke op 'e tafel. De eftergroun is loft en wetter.

---

## EARSTE TOANIEL.

GEALE, NOTARIS, YMKJE, ANKE *en* LUTSKE.

GEALE.

Kom famkes, nou in stikje sjonge, jimme witte dat ik dat sa graech hearre mei.

LUTSKE.

Mar hwet scille wy sjonge?

GEALE.

Hwet mar fleurich is, hwent mei it each op de dingen dy komme scille, moat der in fleurige stimming yn bliuwe.

NOTARIS.

Dat siz ik ek, kom Anke, sjong op.

ANKE.

Den moat it mar wêze, Lutske, kom!

ANKE *en* LUTSKE, (*gean opstean en sjonge.*)



Hwa jong en fleu-rich is fen sin, Dy hâldt fen frij - e-



rij, Hwa sûn-der ljeaf de lib - je kin, Dy bin-ne oars as

*hwet suniger.*



wy. Al seit men 'tnet, men tinkt faek stil: Hwa mi-nes noch ris

' *tempo 1.*



wir - de scil. Hwa jong en fleu-rich is fen sin, Dy



hâldt fen frij - e - rij.

De feinten dreame nacht en dei
    Oer famkes blij en blier.
Mar trouwe? „Ik ha de gek er mei!"
    Sa siz' hja yn 't iepenbier,
Mar yn hjar herte tink' hja stil:
    Hwa mines noch ris wirde scil?

Us ljeave Keninginne is
    De hoap fen Nederlân,
En jowt ek ienkear, dit is wis,
    Hjar herte en hjar hân.
Ek Wilhelmina tinkt faek stil:
    Hwa mines noch ris wirde scil?

(*Geale, Notaris en Ymkje klappe yn 'e hannen en sizze fen:* Moai sa, bravo! *ensfh.*)

GEALE, (*tsjin de fammen.*)

En nou elts noch in sûpke, 't is wol fortsjinne.

ANKE, (*glimkjende.*)

Né, tankje heit, hwent Germen kin sa dalik komme en dy is ridder fen de blauwe knoop.

LUTSKE, (*hâldt hjar glêske oan.*)

Ridder, hie 'k tocht! Kom hospes, den noch in healtsje op it ridderskip fen Germen!

GEALE, (*dy 't yntapet.*)

Ei ja, in inkeld slokje kin gjin kwea.

NOTARIS.

Mar to folle is ûngesoun.

YMKJE.

Ik siz altiid, dat men op kofje en sûkelarje net sa goed sjonge kin as op in slok.

NOTARIS.

Der is forline winter yn 't Noorden fen ús provinsje in domeny bifestige, in alhiel-ûnthâlder, en der krigen hja oars net to drinken as spuitwetter en limonade.

GEALE.

En gjinien dronken?

NOTARIS.

De measten gappen fen forfeling, en de iene roun de oare húverig en skrousk efternei om thús to kommen.

GEALE.

O, dat hat west, Ymkje, do 't ús domeny hjir de jouns noch in pear waerme grogjes dronken hat, de man trille fen de kjeld.

YMKJE.

Ja, ik wit wol, en do hat hy noch sein, dat it sa binaud wie mei dy nije útfiningen. De minsken wolle de frijheid, sei er, en hja lizze hjar sels oan allerhande bannen.

NOTARIS.

Mode, neat as mode, de iene baut de oare nei.

GEALE.

En sa krije wy hjir yn Fryslân in hiele bulte fen dy nei-aperijen út it bûtenlan, dy hjir eigenlik net thús hearre. Ik bin o sa bang fen to folle, 't kin net skele, iten ef drinken; de middenwei, siz ik altiid, is de beste, net to from en net to goddeleas, en hjir yn dit kâlde, mistige, dampige, sodzige Fryslân mei der twisken beiden wrachtich wol ris in lyts hapke yn, dat scil nimmen kwea dwaen; myn pake en myn oer-pake binne beide oer de tachtich komd, gjinien fen beiden hat ea ôfskaffer west en ik hab oer myn sounens ek net to kleijen. — Dy 't midden yn 't farwetter bliuwt, hat gjin gefaer dat er op strân rekket, en as Germen him hwet mear ûnder it jongfolk jown hie en net dy flauwe streken fen Matsen folge wie, den wie hy net sa'n twieripig misbaksel wirden, lyk as hy nou is.

NOTARIS.

Sa is 't, Geale; mar âlde Matsen woe hwet fen him meitsje, dat er net wirde koe, en om in barch fioelspyljen to learen, liket my ûnmûchlik.

LUTSKE.

Alle minsken kinne leare, mar de iene frij hwet flugger en better as de oare.

YMKJE.

Ik siz dat it allegearre gjin gelearden wirde kinne, in hopen âlders meitsje gekken fen hjar eigen bern, en dat hjit ljeafde, krekt en gelyk as de âlde aep, dy syn jong sa stiif en ticht oan syn eigen liif treau, dat er it jonge aepke dea kniep.

ANKE.

Mem hat it ek altiid allike bryk.

GEALE.

En doch is 't wier hwet jimme mem seit, hwent as de iene syn jonge nei de hege skoalle stjûrt, den wol in oar ek net minder wêze, en stjûrt syn jonge der ek hinne, en sa dwaende krije wy in hiele bulte mispunten, dy hjar sels hiel hwet forbyldsje, mar neat kinne en neat binne.

NOTARIS.

Ut al dizze opmerkingen blykt de apenatûr.

LUTSKE.

Mar mei dat al is Germen mar in ryk man wirden. In lege bûse en in folle holle jowt net folle, der moat mar hwet to tellen wêze.

ANKE.

Lykwols scil Germen syn rykdom wol ringen hwet ynkoart wirde, sa wy hoapje.

NOTARIS.

Ik leau dat it ûnwaer al bigjint op to kommen, hark! (*Allegearre harkjende.*)

YMKJE.

Dat is sjongen. (*Men heart yn de fjirte sjongen.*)

LUTSKE, (*dikert yn de fjirte.*)

Ik sjuch hjar al.

ANKE, (*ek dikerjende.*)

Ja, ik ek. Kei slachter en Berber togearre yn in boatsje *) op 'e mar. Hark!

---

## TWADE TOANIEL.

GEALE, NOTARIS, YMKJE, ANKE, LUTSKE, KEI *en* BERBER.

KEI *en* BERBER, (*komme op de eftergroun yn 't gesicht, hja sjonge:*)










---

*) As de romte fen it toaniel it net talit, kin it ek wol sûnder boatsje.







GEALE, NOTARIS, YMKJE, ANKE *en* LUTSKE.

Der wird' wy siker núver fen,

KEI *en* BERBER.

It is

GEALE, NOTARIS, YMKJE, ANKE *en* LUTSKE.

Fensels de kat fen Germen den,

KEI *en* BERBER.

Ja wis,
In hoasbân om de hals, nei 'k mien,
Deroan in greate klompe stien,
En 't is mei pûke dien!

ALLEGEARRE.

En 't is mei pûke dien!

(*Kei en Berber komme út de boat.*)

YMKJE.

Och heden, is de âlde pûke fordronken.

ANKE.

Gjin meilijen, mem, tink om ús moaie ljurk.

YMKJE.

't Is ek sa, fanke. Né, Kei, 't is goed, dy smoarge kat . . . .

KEI.

En ho komt it nou mei it erfskip?

BERBER.

Dat scil Notaris wol witte.

NOTARIS.

Notaris wit mear as hy sizze wol.

BERBER.

En sizze mei.

NOTARIS.

Ek al wer wier.

GEALE.

De frouljue wirde langer fen alles; skoalmasterske, apthekerske, dokterske, abbekaetske, mar in frou notaris, dat scoe ik net fortrouwe.

YMKJE.

En hwerom net?

GEALE.

Omdat hja min in geheim biwarje kinne.

BERBER.

Der moat ik tsjin op komme, hwent ik hab nou al oer de fyfentweintich jier in geheim biwarre . . . .

GEALE.

Hwet jy sizze.

BERBER.

Ja, mar dat ik troch de dea fen de âlde licht hjoed noch iepenbierje scil en moat.

YMKJE.

Dat is siker om nijsgjirrich to wirden.

BERBER.

Ja, Ymkje, mar ik rop net earder fen aeijen, foar dat ik se yn de koer ha.

YMKJE.

Wy meije it dos noch net witte?

BERBER.

For gjin jild yn de wrâld . . . Mar kom, Kei, wy geane en helje de deade kat . . .

GEALE.

Mar den earst in slok for dizze goede fynst; hwet scille jimme habbe?

KEI.

As ik hwet habbe scil, den mar hwet bitter.

BERBER.

En ik hwet brandewyn.

GEALE, (*dy 't yntapet.*)

Dos beide gjin lid fen de blauwe knoop.

KEI.

O heden né.

BERBER.

Mei ik myn sin der ris oer sizze?

NOTARIS.

Jonge ja, lit ris hearre.

BERBER.

't Is net de skild fen it wetter, dat de kat der yn

forsûpt is, mar de kat hat er to folle fen dronken. 't Is net de skild fen krûd, lucifer, peteroalje en dinamyt dat er brânnen komme. 't Is net de skild fen de spiritus en alcohol dat de minsken dronken wirde, mar it is de skild fen de minsken sels; troch dat hja der in misbrûk fen meitse. — In minske, dy by syn folle forstân is, hat alhiel sels to witten, hwet hy dwaen en litte wol; docht hy goed, den fielt hy sels de bileaning for it goede, dat er docht; docht hy kwea, it selsforwyt fen dat kwea folget. En nou net de skild jaen oan de dingen, hwer men kwea troch en mei docht, mar de skild oan de hân, dy't him forgrypt.

GEALE.

Moai sein, Berber, en nou mar ris priuwe.

BERBER.

Dat scille wy dwaen.

KEI.

En drinke dit sûpke, op de dea fen pûke!

YMKJE.

Hwet der ris efter wei komme scil.

BERBER.

Ja, frou, dat is for ús allegearre nog in riedsel.

GEALE.

Lykwols hab ik dit al yn 'e noas, dat it wol ris op Germen syn bûse oankomme kin.

BERBER.

Om it jild draeit alles hinne!

KEI.

Ik riddenearje sa: dy it hat, dy wol it net misse, en dy it net hat, dy wol it habbe.

BERBER.

Krekt sa, hwent de earme mient dat de rike net goed docht en de ryke mient dat de earme net goed docht, en sadwaende kin men der mei omteare sa 't men wol, it jild hat altiid baes wêst en scil ek wol baes bliuwe. En hwa nou op it jild skimpe wolle en sizze dat it in skande wirde moat, dy 't mear hat as dat hy folstrekt nedich is om it libben to hâlden, ik siz, dat dy de waer lekket ef der op skimpe, ornaris de graechste keapers binne.

NOTARIS.

Ek al wer wier.

KEI.

En lit ús nou in liet ophelje ta eare fen dy greate macht.

NOTARIS.

Wy scille harkje.

KEI *en* BERBER, (*sjonge.*)















Allegearre.













### Kei *en* Berber.

Jild, gjin houn wol der op bite,
  Goud en silver en pompier
Hwet wier 't wirch, koe men 't net ruilje
  For hwet oars, it joech gjin sier.
Mar troch 't ruiljen krijt it wearde.
  Hab jo jild, den stap jy yn
Spoare, tramme, en jo rosse
  Sa for jild it reisgjen yn.

### Allegearre.

Om it jild, ensfh.

KEI *en* BERBER.

Alle riken, hwer hja binne,
 Scoene sa yn hjar gedoch
Ek it measte goed dwaen kinne,
 Mar dat giet net altiid troch,
Ieder tûzen hat syn eigen
 Gjirrichheid, al faek for goed,
En dy gjirrichheid biwirket
 Oeral smert en earremoed.

ALLEGEARRE.

Om it jild, ensfh.

(*Kei en Berber, drinke hjar glêske leech en sizze:* Ta tankberheid, hospes! *Underwilen komt der remoer efter de skermen.*)

YMKJE, (*forheard.*)

Hwet scil der nou oan wei gean?

NOTARIS, (*tsjin Geale en Ymkje.*)

Ik sjuch it al, kom mar dalik mei yn 'e hûs, de grappen scille bigjinne.

YMKJE, (*tsjin Anke.*)

Goede saken, Anke, folle plesier!

GEALE, (*fiert Ymkje hwet oan.*)

Foarút mar, Anke scil hjar rol wol kinne.

NOTARIS.

Dat is fortroud. (*Ymkje, Geale en Notaris ôf.*)

KEI, (*tsjin Berber.*)

En nou moatte wy fensels ek foart?

ANKE.

Dat scil 't bêste wêze.

**Berber**, (*skrabbet mei it leppeltsje yn 'e romer.*)

Dit bytsje swiet moat ik noch mei op reis ha.

**Kei.**

Den stapt it hwet lichter.

**Berber**, (*set de romer del.*)

Sjea sa.

**Kei** *en* **Berber**, (*sjongende en dounsjende ôf.*)

Nou gean wy ek hin - ne, Lit - te Ank' al -

lin - ne. Hel - je de âl - de swar - te kat Dy't

hjir as tsjû - ge tsjinst dwaen moat.

---

## TREDDE TOANIEL.

**Anke, Germen** *en* **Van Snorren.**

**Germen**, (*komt op, sit op in fyts, in keppel bern efter oan mei Van Snorren, springt fen de fyts en seit tsjin Van Snorren:*)

En nou forsiikje ik oan jo om hwet op dy bern to passen, men kin siker wier de wei net ûngeskonden lâns

komme, de iene ropt dit en de oare ropt dat en hja smite yen mei stienen en al hwet der mear is.

VAN SNORREN.

Jy jowe sels oanlieding.

GERMEN.

Ik?

VAN SNORREN.

Ja, jy.

GERMEN.

Nou noch moaier.

VAN SNORREN.

As jy jo as in gewoan minske hâlden en droegen, den scoene de bern gjin niget oan jo habbe, mar jy binne altiid allike freamd klaeid, en habbe den fen dy núvere menearen, sadat de bern de gek er mei krije.

GERMEN.

Dat is de dommens fen de bern, mar ik scil jo by de Boargemaster oankleije.

VAN SNORREN.

Goed, gean jou gong, mar ik scil der wol earst wêze. (*ôf.*)

---

## FJIRDE TOANIEL.

ANKE *en* GERMEN.

GERMEN, (*set syn fyts tsjin in beam oan, sjucht efkes nei Anke en seit den yn him sels.*)

O, Amor en Cupido, stean my by, help my it herte winnen fen dy Ingel, dy my yn de dream forskynde, en dy der nou yn flesk en bloed foar my sit.

Anke, (*to siden.*)

Hwet kin in minske al in gek fen him sels meitsje.

Germen, (*giet nei Anke ta.*)

Joun, Anke! der bin ik al en ik kin jo de blide tiding bringe, dat de kat út 'e foetten is, en dat wy derom nou boaskje kinne.

Anke.

Moai sa en nou dalik de tastimming freegje fen myn âlden.

Germen.

Mar lit ús foarôf in liet sjonge fen de wiere ljeafde.

Anke.

Dat kin wol, set mar yn.

(*Hja sjonge.*)















As feint en en faem, hwa as 't ek binn',
Elkoarrens hert bigearre,
Alhiel út suv're ljeafde en min
Den moat gjin ien dat keare.
Hwet rang, hwet stân er ek bistiet,
Neat dat er boppe ljeafde giet.

GERMEN.

En lit ús dit plechtich eagenblik nou fjirder hjir ûnder de bleate Himel ôfspylje — en ik rop jou heit.

ANKE.

Ja, dat's goed, doch dat. (*To siden.*) Hwet in gek.

GERMEN, (*by de doar.*)

Geale, wolle jy hjir efkes komme?

---

FYFTE TOANIEL.

ANKE, GERMEN *en* GEALE.

GEALE, (*komt op.*)

Hjir bin ik al; hwet is der fen yens tsjinst?

GERMEN.

Dat scil ik jo sizze, mar omdat dit in fraech is fen o sa'n heech earnstich stik, wol ik dat net dwaen yn gewoan proza, mar my mear poëtisch forklearje, en den noch wol yn de toanen fen de musyk.

GEALE.

Gean jou gong. (*To siden.*) Dit kin grappich wirde.

GERMEN, (*sjongt.*)










Anke.




Germen en Anke, (*togearre.*)




Geale, (*tsjin Anke.*)


















Germen en Anke.




Geale. (*To siden.*)




Germen, (*tsjin Anke.*)




Anke, (*to siden.*)




(*Germen en Anke ôf.*)

GEALE, (*allinne.*)



Siz dat wol, mar doch, hy het Op 't ea - gen-



blik goed will' en pret, En An - ke hat 't ek wol nei



't sin Nou 't hja him sa for - rif'l - je kin.

(*Anke en Germen wer op, mei Ymkje twisken hjar yn.*)

YMKJE.

Germen en Anke.



Ik jow myn ta - wird mei ple - zier, Mei ple-zier.

Germen en Anke.



En hoop-je dat jimm' blij en blier. Blij en blier.



Lang lib - je meij - e froed, en from. Ta



oan in he - ge âl - der - dom.

GEALE, (*tsjin Ymkje.*)




*Tsjin Germen en Anke.*




(*Germen en Anke dogge dat.*)










GEALE *en* YMKJE.






Anke en Germen.



En wy ha ús ta-wird joun. Tank, tank, tank, nou



hab - be wy ús wins - ke Hwet is mear as



in ge - lok- kich mins - ke. Hop, hop, hop, nou



fleu - rich fen de groun, En op dit for-boun, De



hân el - koar - ren jown.

(*Hja jowe elkoarren krúslings oer de hân en dounsje, wylst de musyk de selde wize yetris spilet fenôf tank, tank.*)

NOTARIS, (*komt op, mei in great pompier yn de hân, hy sjongt.*)



Mar hou, ditgiethwetal to hird Fen



my yet earst in in - keld wird En dat's in wird út

Germen, (*hwet oandien.*) Notaris.



't tes-te-mint. As 't nou mar net op lak út rint! In wird út 't tes-te-

Anke, Ymkje, Germen en Geale·



mint lês ik hjir foar! Wy binn' ge - hoar.

NOTARIS, (*lêst.*)

Sa lang de kat yn 't libben is,
Hat Germen de erfenis,
En steart er iens syn eigen dea
Ek dat's for him alhiel gjin skea.
Mar wirdt de kat om 't libben brocht . . .
(En sjuch, sa wirdt der hjir oer tocht),
En Germen die dat, ef holp mei,
Den is syn hiele erfskip wei!
En alles is for Kei!

DE OAREN.

En alles is for Kei!

NOTARIS.

It komt er nou mar op oan, hwa de kat forsûpt hat, Germen sels ef in oar.

---

## SECHSTE TOANIEL.

DE FOARIGEN *en* BERBER, *letter* KEI.

BERBER, (*rimpen op.*)

Germen!

GERMEN.

Dat is net wier!

BERBER, (*alhiel mei de mûle by him en ropt lûd.*)

En ik siz fen dat is alwier!

GERMEN.

Minske, hwet rûk je fen drank, dat kin ik net fordrage.

BERBER.

Den is 't forstandich dat jy it stean litte, dy lofts it gefaer oankommen sjucht, docht wiis as hy de wei rjuchts nimt.

KEI, (*op mei de kat, smyt dy Germen foar de foetten.*)

En hjir is de kat.

DE OAREN.

Dat stomme dier.

KEI, (*wiist op Germen.*)

En dêr stiet syn moardener.

GERMEN.

Dat is net wier.

KEI.

Ik hab it sjoen.

GERMEN.

Unmogelik.

BERBER, (*twisken beiden.*)

Hark ris: Frede op ierde, en alle minsken braef en goed, wierne wirden fen âlde Matsen, en der (*Tsjin Germen.*) hest dou „Amen" op sein.

GERMEN.

Ho witte jy dat?

BERBER.

Yn de toan fen dyn freegjen leit de bikintenisse fen skild.

GERMEN.

En fjirder?

BERBER.

It forhael fen âlde Matsen, dat dyn heit mei in steamfyts, en dyn mem mei in loftskip der fen troch gien is, haste dat ek noch ûnthâlden?

GEREEN.

Dat wit ik noch as de dei fen jister.

BERBER.

Goed sa. En Matsen wie myn folle nift en wy liken yn it úterlik elkoar as twa blêdden fen ien en de selde beam. Hja sette yn hjar jonge jierren it sin op in jong feint, dy it sin net op hjar sette. Do gie hja de wide wrâld yn, en waerd ryk troch it jild fen Baron van Heidenstein, dy mei hjar nei Amerika teach, him op in steamfyts weage, foart steamde en nea werom kaem. Matsen wie forlegen en forlitten, siet mei twa lytse bern der yn de freamdte, joech hjar oer oan alderhande dweperijen en slúte hjar oan by it Leger des Heils, en kaem sa eindliks hjir wer yn 't lân. Ik wie faek hjar twade hân, om alles geheim to hâlden, hwet der mei hjar bard wie.

En howol hja my letter skoudere, omdat ik oan de swarte kinst die en nei hjar dweperijen net harkje woe, hab ik hjar geheimen ta oan dizze dei ta noch altiid for hjar biwarre.

DE OAREN.

Dat is braef fen jo.

BERBER.

Ja, ja, in kaertlizster en wiersizster, lyk as ik, wirde greate geheimen tabitroud, en dy geheimen to biwarjen, jowt fortrouwen en dat is de kinst fen it fak. O, ik wit it, as de sinne heech oan de loft stiet, wird ik birabbe en biskimpt, en by joun as it tsjuster is, glûpe riken en earmen, âlden en jongen by my yn en freegje myn ried en hearre nei myn wirden. Mar nou 't ik de ynhâld fen Matsen hjar testemint kin en it dwaen fen Germen wit, nou dreauw it herte my ta sprekken.

GERMEN.

Mar ik bin ûnskildich!

NOTARIS, (*tsjin Germen.*)

Doarre jy der op swarre, dat jy ûnskildich binne?

(*Berber giet flak foar Germen stean en sjucht him stiif oan.*)

GERMEN.

Och heden, hwet wirdt it my eang en binaud om 't hert, it skimert my sa wier foar de eagen.

BERBER.

As immen it ljocht to folle yn de eagen skynt, den moat hy sa wiis wêze en mij dat ljocht en dy de wierheit net hearre wol, moat net harkje nei de wirden, dy wier binne. (*Hellet in great pompier to foarskyn.*) En nou

hab ik hjir in great stik pompier, hwer Matsen hjar namme op stiet, sa ek de namme fen Kei en Germen, mar oars is 't fen dat pitertúrlike skrift, sadat ik der gjin wird fen bigripe kin. (*Jowt it oan Notaris.*)

NOTARIS.

Dat is Ingelsk. (*Dikert yn it stik om.*)

BERBER.

Soa, is dat Ingelsk, nou, al wier it ek divelsk, it is my it selde, hwent lêze kin ik net. Ik scoe it Matsen oars ek al lang ris jown habbe, mar troch dat hja my it hûs forbean hie, omdat ik net nei hjar dweperijen harkje woe, hâlde ik it oan dizz' tiid ta ynfâldich efterút.

NOTARIS.

Ut dit stik blykt, dat Germen en Kei gjin neven, mar broerren binne.

GERMEN, (*tsjin Kei.*)

Wy broerren?

NOTARIS.

En dat Matsen net hjar moike wier, mar hjar mem is.

KEI.

Us mem!

NOTARIS.

En dat Matsen yn Amerika wettich boaske is mei Baron van Heidenstein en twa bern by him krige, dy Kei en Germen neamd waerden, sadat (*Tsjin Germen en Kei.*) jimme beide de hege adelike namme drage fen Baron!

KEI *en* GERMEN, (*tagelyk.*)

Wy Baron! wy Baron!!

BERBER.

Hwer 't in minske al net ta forfâlle kin.

NOTARIS.

En ho binne jy oan dit stik pompier komd?

BERBER, (*glimkjend.*)

Op in moaie sinnige dei wyls 't it tige waerm wier en ik it finster opskoud hie, kaem er in moai giel douke by my yn 'e hûs fleanen, mei dit pompier yn syn bekje en lei it my yn 'e skerte.

(*De oaren sjugge elkoar forwondere oan en laitsje.*)

NOTARIS.

Ek al wer núver.

BERBER.

Ja, minhear de notaris, sa kinne jy hearre dat ik út it laech bin; en lit nou de geasten wer oan it wirk. (*Mei in swiere stimme.*) Alda, pûka, forskina!

(*Op de eftergroun komt Geeske, dy alhiel yn 't swart is mei in oangesicht foar, dat in kattekop liket, to forskyn. It moat lykje dat hja út it wetter opriist.*)

Geeske. De oaren, (*kjel, op Geeske wi-*




*zende, bûten Germen.*)




3
3
moi hjar kat, In tei-ken dat Ger-men leug'-ne
Geeske.
De oaren.


hat, Mi-auw, mi-auw, Bi-kin mar


3
gau, toan djip bi-rou, En elts for-jowt de mis-died
Geeske.
De oaren.


jo Mi - - auw, mi-auw! O


Ger-men, o Ger-men, hwet sits-ste der yn Wy


sjug-ge 't, dou bis - te al - hiel yn tre-myn, Ja,


Ger-men, bi-kin it, de geast fen de kat, Bi-


fes-tigt dy skil-dich, sa dúd'-lik as hwet, Bi-

Germen.

fes - tigt dy skil - dich sa dúd'-lik ås hwet, Wol

nou den, 'tis wier, Ik dei - de it dier,'k Seach

Ank' yn myn dream, En dat brocht my sa fier, 'k Seach

De oaren.

Ank' yn myn dream En dat brocht my sa fier. Den

hab - be de geas - ten dy skand' - lik for - ret, Bi-

trou dos op skyn- sels en drea-men mar net, Bi-

trou dos op skyn - sels en drea-men mar net.




NOTARIS, (*praet.*)

Hear, ho 't de geast fen âlde pûke kryt, hwertroch ús blykt dat jy de skildige binne. En nou ek dalik mar foar 't ljocht er mei. Ho is de died ta 'n útfier brocht?

Germen.

Ik hab de kat by 't nek - fel

nomd, En bin sa by de op-feart komd, Den

op de knib-bels liz - zen gien, Boun om syn hals in

grea-te stien, En liet him sak-je mei dy fracht, En sucht-te

*rit.* *hwet súniger.*

sels: Goe - nacht, En sucht-te sels: Goe-nacht.

GEALE.

Mar kin nou it houlik fen Germen en Anke wol troch gean?

NOTARIS.

Wolné! mei dizze bikintenisse hat Germen it erfskip fen Matsen alhiel forspile en nou sjucht hja fensels fen him ôf.

ANKE.

Hwet oars? Hwent Germen woe neat mear fen Geeske witte, do 't hy jild krige, en nou kin ik him gjin greater straffe jaen, as fen him ôf to sjen, nou 't hy dat jild kwyt rekket; den hat hy, tinkt my, alhiel lean nei wirken.

GERMEN.

O, ik ûngelokkige!

BERBER.

Lokkich is oars, lykwols is der for de greatste sondaer, dy oprjucht birou toant, altiid noch forjiffenis.

GERMEN.

En hwer kin ik dy fine?

GEESKE, (*smyt hjar masker ôf.*)

Hjir by my! (*Slacht hjar earmen wiid út elkoar.*)

GERMEN, (*bliid op hjar ta.*)

O, myn bêste Geeske! Forjow it my hwet ik tsjinoer dy misdie. (*De musyk makket fanfare.*)

NOTARIS, (*tsjin Kei.*)

En nou binne jy sa mar yn ienen de bisitter fen it kaptael fen âlde Matsen.

KEI.

Minhear de notaris, ik siz jo hertelik tank, mar dat hiele kaptael for my allinne, dat is to folle. Sa efkes habbe wy fen jo heard, dat Germen en ik gjin neven, mar broerren binne. Ik tankje jo derfor en priisgje Berber hjar dwaen, dat hja dit geheim sa lang biwarre hat, en nou wol ik dy bút net for my allinne hâlde, né, mar as in oprjuchte broer en teffens as in eale edelman, dy mei Germen diele, en moarn in fet keal slachtsje, hwer ik jimme allegjearre op to gast freegje.

DE OAREN.

Dat is moai, dat nimme wy oan.

GERMEN, (*jowt Kei de hân.*)

Bêste broer, ik hab gjin wirden genoch om myn bliidskip en tankberens oan dy to toanen. Lykwols biloof ik dy, dat ik alles mei ite en drinke scil, hwet de kok ek mar skaft, hwent de rol fen vegetariër hat my mar min smakke; en wei mei de blauwe knoop. (*Smyt dy wei.*)

DE OAREN.

Moai sa, bravo! Libje de frijheid!

GEALE.

Frouljue, helje wyn! (*Hja dogge dat.*) en lit ús dermei nei it hûs fen Germen gean en de grap trije dûbeld bidrinke, wylst wy nou al in hoera útroppe for Berber, dy de haedrol spile hat yn disse story, dy Germen wer ta in natûrlik minske makke.

DE OAREN.

Hoera, libje Berber!

BERBER.

Dit is to folle ear for my, lykwols tankje ik jimme

derfor, mar ik wit dat ik in goed wirk die, al wie it ek yn de foarm fen in klucht. En nou in hoera for Germen en Geeske!

### De oaren.

Hoera! libje Germen en Geeske!

(*Hja geane nou foar 't publyk stean, de manljue elts mei in swarte flesse, de frouljue elts mei twa romers. Sa steane se om de oare en sjonge.*



Dit spil - tsje is wer klear, Wy brin - ge 't jon - ge



pear Nei hûs en fie - re feest. En



nim-me der den hwet Ut dis-se swar-te kat, En



krij - e sa de geast: Fen je

(***Mei in dounsjende biweging, wylst hja op de maet of mei romers en flessen klinke.***)



hup-sa - sa, Fen je troe-la - la En wy brin-ge el-koar



















(*Mei in dounsjende biweging, wylst hja op de maet of mei de romers en flessen klinke.*)






*(It gerdyn sakket.)*

EIN FEN IT FJIRDE EN LESTE BIDRIUW.



